الجزء ١٦ الحزب ٣١

۞ قَالَ أَلَمۡ أَقُل لَّكَ إِنَّكَ لَن تَسۡتَطِيعَ مَعِيَ صَبۡرٗا ٧٥ قَالَ إِن
سَأَلۡتُكَ عَن شَيۡءِۭ بَعۡدَهَا فَلَا تُصَٰحِبۡنِيۖ قَدۡ بَلَغۡتَ مِن لَّدُنِّي عُذۡرٗا
٧٦ فَٱنطَلَقَا حَتَّىٰٓ إِذَآ أَتَيَآ أَهۡلَ قَرۡيَةٍ ٱسۡتَطۡعَمَآ أَهۡلَهَا فَأَبَوۡاْ
أَن يُضَيِّفُوهُمَا فَوَجَدَا فِيهَا جِدَارٗا يُرِيدُ أَن يَنقَضَّ فَأَقَامَهُۥۖ
قَالَ لَوۡ شِئۡتَ لَتَّخَذۡتَ عَلَيۡهِ أَجۡرٗا ٧٧ قَالَ هَٰذَا فِرَاقُ بَيۡنِي
وَبَيۡنِكَۚ سَأُنَبِّئُكَ بِتَأۡوِيلِ مَا لَمۡ تَسۡتَطِع عَّلَيۡهِ صَبۡرًا ٧٨ أَمَّا
ٱلسَّفِينَةُ فَكَانَتۡ لِمَسَٰكِينَ يَعۡمَلُونَ فِي ٱلۡبَحۡرِ فَأَرَدتُّ أَنۡ
أَعِيبَهَا وَكَانَ وَرَآءَهُم مَّلِكٞ يَأۡخُذُ كُلَّ سَفِينَةٍ غَصۡبٗا ٧٩ وَأَمَّا
ٱلۡغُلَٰمُ فَكَانَ أَبَوَاهُ مُؤۡمِنَيۡنِ فَخَشِينَآ أَن يُرۡهِقَهُمَا طُغۡيَٰنٗا
وَكُفۡرٗا ٨٠ فَأَرَدۡنَآ أَن يُبۡدِلَهُمَا رَبُّهُمَا خَيۡرٗا مِّنۡهُ زَكَوٰةٗ وَأَقۡرَبَ
رُحۡمٗا ٨١ وَأَمَّا ٱلۡجِدَارُ فَكَانَ لِغُلَٰمَيۡنِ يَتِيمَيۡنِ فِي ٱلۡمَدِينَةِ
وَكَانَ تَحۡتَهُۥ كَنزٞ لَّهُمَا وَكَانَ أَبُوهُمَا صَٰلِحٗا فَأَرَادَ رَبُّكَ أَن
يَبۡلُغَآ أَشُدَّهُمَا وَيَسۡتَخۡرِجَا كَنزَهُمَا رَحۡمَةٗ مِّن رَّبِّكَۚ
وَمَا فَعَلۡتُهُۥ عَنۡ أَمۡرِيۚ ذَٰلِكَ تَأۡوِيلُ مَا لَمۡ تَسۡطِع عَّلَيۡهِ صَبۡرٗا ٨٢
وَيَسۡـَٔلُونَكَ عَن ذِي ٱلۡقَرۡنَيۡنِۖ قُلۡ سَأَتۡلُواْ عَلَيۡكُم مِّنۡهُ ذِكۡرًا ٨٣



(75) Khadir Muusaadhaan: yaamuusa! Ati waanan hojjadhu irratti obsuu hin dandeessu siin jedheen ture jedheen.

(76) Muusaanis : si`a sadii ajaja kee waanan faallesseef dhugumaan sadarkaa anaa waliin michoomuu dhiifturra geesseetta waan ta`eef yoon ammaan booda waa tokko gaafadhe naan adda bayi jedhe.

(77) Hanga ganda tokko gahanutti deeman. Namoota ganda sanaa akka nyaata isaaniif kennanu gaafatan. Nyaata isaanii kennuu didan. Haqa keessummummaas isaan dhorkatan. Achiin ganda sana keessatti dallaa jigutti dhihaate tokko argan. Achiin Khadir hanga sirraahutti ol kaasee dhaabe. Achiin Muusaan Khadiriin: erga isaan nu keessummeessuu didanii waan nu barbaachisee jiruuf isa qajeelchuu irratti kaffaltii fudhachuu odoo feetee ni dandeessa ture jedheen.

(78) Achiin Khadir Muusaadhaan: dallaa kana qajeelchuu irratti kaffaltii fudhachuu dhiisuu kiyya na gaafachuun kee bakka nuti adda itti baanuudha jedheen. waanan hojjadhu ilaalchisee waan ati obsa dhabdeef sittan hima jedheen.

(79) Doonii an cabsinaan narkatti marmite sun, isheen kan namoota dadhabaa (miskiinota) galaanarra hojjatanuuti. Namoonni kun akka isheen isaan jalaa hin saamamne gochuu waan hin dandeenyeef waanan ishee irratti hojjadheen akka hanqina (hir`ina) godhattu barbaadeetan. Kanaanis mootiin isaanii kan doonii bareedduu taate humnaan namoota irraa fudhatu akka ishee hin fudhanneefi. Doonii hir`ina qabdu hin saamu.

(80) Mucaan an ajjeefnaan narkatti marmite sun immoo, abbaaniifi haati isaa Mu`uminoota . Inni immoo akka beekumsa Rabbitti kaafira. Waan guddisanii isa jaallatanuf yookiin waan guddisanii isatti haajomanuuf yeroo guddate kufriifi jallina irratti isaan dirqisiisa jechuu soodaanne.

(81) Kanaafuu bakka mucaa kanaa ilma gaarii kan diinii qabu, kan haala qabuufi badii irraa qulqullaahe akkasumas kan isa caalaa abbaafi haadha isaa mararfatu akka isaaniif kennu feeneeti.

(82) Dallaan an isa qajeelchinaan narkatti marmite sun immoo, kan daa`ima magaalattii keessatti argamanuuti. Abbaan isaanii du`eera. Dallaa sana jala horii jaraaf hawwaalametu jira. Abbaan daa`ima kana lachanii nama gaarii ture. Kanaafuu Gooftaan kee akka isaan cimina dargaggummaa isaanii gahanii horii isaanii dallaa sanaa jala owwaalame baafatanu fedhe. odoo dallaan sun jigeera ta`ee horiin isaanii mul`atee badiisaaf saaxilama ture. Kun marartee Gooftaan kee isaaniif godhe irraa kan ka`eedha. Yaada kiyya irraa ka`ee kana hin goone. Egaa kun hiika waan aati isa ilaalchisee obsa dhabdeeti. Rabbiin yeroo seenaa Khadir dubbatee ka`u waan walitti hidhama qabanuuf kan Zul Qarnayn itti fufee dubbate. Sababni isaas lachan isaaniituu dadhabdoota gargaaruuf waan socho`anuufi.

(83) Yaa Ergamichaa! mushrikoonniifi Yahuudoonni si mokkoruu jecha oduu Zul Qarnayn irraa si gaafatu. Waa`ee isaa ilaalchisee waan isin ittiin gorfamtanu irraa hanga ta`e isiniifan hima jedhiin.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Murtee tokko ilaalchisee sardammuu dhabuufi tasgabbaahuun akka barbaachisaa ta`e
- Dhimma tokko ilaalchisee murtee sharii`aa kan akka qabeenyaafi dhiigaa ilaalchisee kan murteen itti kennamu waan mul`atu irratti hundaa`amee akka ta`e argisiisa.
- Waan hammeenyi isaa guddaa ta`e waan hammeenyi isaa xiqqaa ta`een deebisuu, waan guddisee bu`aa qabutu ilaalamuu qaba.
- Michuun tokko michuu isaa isa irraa hanga isaa waliin jiraachuun itti cimutti isa irraa adda bahuu akka hin qabne
- Haasaa keessatti yeroo dubbatanu waan gaarii Rabbitti hirkisuudhaan waan hamaa ta`e immoo isatti hirkisuu dhabuudhaan adaba Rabbiif eegamuu qabu eeggachuu
- Garbicha gaarii ta`e Rabbiin lubbuu isaatiifi ilmaan isaalle akka eegu

إِنَّا مَكَّنَّا لَهُۥ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَءَاتَيۡنَٰهُ مِن كُلِّ شَيۡءٖ سَبَبٗا ٨٤ فَأَتۡبَعَ سَبَبًا
٨٥ حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغَ مَغۡرِبَ ٱلشَّمۡسِ وَجَدَهَا تَغۡرُبُ فِي عَيۡنٍ حَمِئَةٖ
وَوَجَدَ عِندَهَا قَوۡمٗاۗ قُلۡنَا يَٰذَا ٱلۡقَرۡنَيۡنِ إِمَّآ أَن تُعَذِّبَ وَإِمَّآ أَن تَتَّخِذَ
فِيهِمۡ حُسۡنٗا ٨٦ قَالَ أَمَّا مَن ظَلَمَ فَسَوۡفَ نُعَذِّبُهُۥ ثُمَّ يُرَدُّ إِلَىٰ رَبِّهِۦ
فَيُعَذِّبُهُۥ عَذَابٗا نُّكۡرٗا ٨٧ وَأَمَّا مَنۡ ءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحٗا فَلَهُۥ جَزَآءً
ٱلۡحُسۡنَىٰۖ وَسَنَقُولُ لَهُۥ مِنۡ أَمۡرِنَا يُسۡرٗا ٨٨ ثُمَّ أَتۡبَعَ سَبَبًا ٨٩ حَتَّىٰٓ
إِذَا بَلَغَ مَطۡلِعَ ٱلشَّمۡسِ وَجَدَهَا تَطۡلُعُ عَلَىٰ قَوۡمٖ لَّمۡ نَجۡعَل لَّهُم مِّن
دُونِهَا سِتۡرٗا ٩٠ كَذَٰلِكَۖ وَقَدۡ أَحَطۡنَا بِمَا لَدَيۡهِ خُبۡرٗا ٩١ ثُمَّ
أَتۡبَعَ سَبَبًا ٩٢ حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغَ بَيۡنَ ٱلسَّدَّيۡنِ وَجَدَ مِن دُونِهِمَا قَوۡمٗا
لَّا يَكَادُونَ يَفۡقَهُونَ قَوۡلٗا ٩٣ قَالُواْ يَٰذَا ٱلۡقَرۡنَيۡنِ إِنَّ يَأۡجُوجَ
وَمَأۡجُوجَ مُفۡسِدُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَهَلۡ نَجۡعَلُ لَكَ خَرۡجًا عَلَىٰٓ أَن
تَجۡعَلَ بَيۡنَنَا وَبَيۡنَهُمۡ سَدّٗا ٩٤ قَالَ مَا مَكَّنِّي فِيهِ رَبِّي خَيۡرٞ فَأَعِينُونِي
بِقُوَّةٍ أَجۡعَلۡ بَيۡنَكُمۡ وَبَيۡنَهُمۡ رَدۡمًا ٩٥ ءَاتُونِي زُبَرَ ٱلۡحَدِيدِۖ حَتَّىٰٓ إِذَا سَاوَىٰ
بَيۡنَ ٱلصَّدَفَيۡنِ قَالَ ٱنفُخُواْۖ حَتَّىٰٓ إِذَا جَعَلَهُۥ نَارٗا قَالَ ءَاتُونِيٓ أُفۡرِغۡ عَلَيۡهِ
قِطۡرٗا ٩٦ فَمَا ٱسۡطَٰعُوٓاْ أَن يَظۡهَرُوهُ وَمَا ٱسۡتَطَٰعُواْ لَهُۥ نَقۡبٗا ٩٧



(84) Nuti lafa irratti isaaf mijeessineerra. Waan fedhii isaatiin walqabate hunda karaa inni ittiin itti qaqqabu isaaf kennine.

(85) Waan Nuti isaaf kennine qabatee fedhii isaatti qaqqabuuf kara lixaatti deeme.

(86) Gara lixa aduutiin hanga xumura lafaatti deeme. Waan isheen burqaa (bishaanii) kan akkan gubuufi dhoqqee gurraacha qabdu keessaan kan seentu se`e. Bakka lixa aduutti ummata kaafiraa arge. Karaa isa filachiisuutiin: Yaa Abbaa gaafa lamaa! isaan kana yookiin ajjeesuudhaan yookiin waa biraatin isaan adabuu, yookiin immoo isaaniif tola ooluu ni dandeessa isaan jenne.

(87) Abbaan gaafa lamaas: waamicha nuti gara gabbarsuu Rabbitti isaaf goonuun booda nama Rabbitti shaarrekee shirkii isaa irratti itti fufe, addunyaa irratti isa ajjeesuudhaan isa adabna; sana booda guyyaa Qiyaamaa gara Gooftaa isaatti deebifama. Achiin Rabbiin adabbii guddaa isa adaba.

(88) Isaan irraa namni Rabbitti amanee hojii gaarii hojjate isaaf jannatatu jira. Kunis mindaa iimaanaafi hojii gaarii isaa irratti isaaf kennameedha. Dubbii keenya irraa immoo waan laafaa ta`eefi marartee qabu isaan jenna.

(89) Sana booda karaa karaa isa duraa irraa adda ta`e gara baha aduutti fuula haala naanneeffateen deemsa jalqabe.

(90) Bakka biiftuun irraa baatu hanga gahutti deeme. Ummattoota Nuti waan aduu irraa isaan dhorgu manneeniifi qabbana mukaa irraa isaaniif hin taasifnetti yeroo biiftuun baatu arge.

(91) Dubbiin Abbaa gaafa lamaa kana fakkaata. Dhugumaan beekumsi keenya humnaafi aangoo irraa waan inni qabu tokko tokkoon isaatti marsee jira.

(92) Sana booda karaa duraanii lachan malee gidduu bahaafi lixaatti qajeele.

(93) Hanga karaa tulluu lama gidduu jiru qaqqabutti deeme. Karaa sana irrattis ummata haasaa nama biraa hubachuun itti ulfaatu arge.

(94) Yaa Abbaa gaafa lamaa! Ya`ijuujiifi Ma`ijuuj (ilmaan Aadam keessaa ummata jabduu lama jechuu isaaniiti) ajjeechaafi badii biraatiin kan lafa keessatti badii raawwatanuudha. Kanaafuu gidduu keenyaafi gidduu isaaniitti (walitti bahuu) waan dhorku akka nuuf hojjattu kaffaltii siif kaffalluu jedhan.

(95) Abbaan gaafa lamaas: aangoofi mootummaa irraa wanti Rabbiin kiyya naaf kenne horii isin naaf kennitanu ni caala waan ta`eef humna namaatiifi meeshaadhaan nagargaaraa gidduu keessaniifi gidduu isaaniitti waan dhorguun hojjadhaa jedheen.

(96) Citaa sibiilaa dhiheessaa jennaan dhiheessan. Achiin gidduu tabba lachaniitti ijaarsa ijaaruu jalqabe. Yeroo tabba lachan ijaarsaan walqixxeessee jedhu hojjattootaan citaa sibiilaa kanaa irratti ibidda qabsiisaa isaaniin jedhe. Yeroo citaan sibiilaa sun diimatu nahaasa fidaa ittiin naqaa jedhe.

(97) Waan olfuudhameef Ya`ijuujiifi Ma`ijuuj isa irratti ol bahuu hin dandeenye. Waan mucucina qabuufis jala isaatii isa uruu hin dandeenye.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Abbaan gaafa lamaa kun mootii Islaamaa kan addunyaa guutuu bulcheedha. Dhugumaan Rabbiin mootummaa ballaa ta`e isaaf kenneera. Kanumaa waliin gamnummaa, kabajaafi beekumsa faayidaa qabu kenneeraaf.
- Dirqama mootiirra jiru keessaa tokko biyya isaanii eeguudhaan nageenya ummataa kabachiisuu akka ta`e
- Warri iimaanaafi ikhlaasa qabanu hojii tokko yemmuu hojjatanu fuula Rabbii barbaachaaf jecha akka hojjatanu

قَالَ هَٰذَا رَحْمَةٌ مِّن رَّبِّي ۖ فَإِذَا جَاءَ وَعْدُ رَبِّي جَعَلَهُ دَكَّاءَ ۖ وَكَانَ وَعْدُ رَبِّي
حَقًّا ﴿٩٨﴾ ۞ وَتَرَكْنَا بَعْضَهُمْ يَوْمَئِذٍ يَمُوجُ فِي بَعْضٍ ۖ وَنُفِخَ فِي الصُّورِ الحزب ٣١
فَجَمَعْنَاهُمْ جَمْعًا ﴿٩٩﴾ وَعَرَضْنَا جَهَنَّمَ يَوْمَئِذٍ لِّلْكَافِرِينَ عَرْضًا ﴿١٠٠﴾
الَّذِينَ كَانَتْ أَعْيُنُهُمْ فِي غِطَاءٍ عَن ذِكْرِي وَكَانُوا لَا يَسْتَطِيعُونَ سَمْعًا
﴿١٠١﴾ أَفَحَسِبَ الَّذِينَ كَفَرُوا أَن يَتَّخِذُوا عِبَادِي مِن دُونِي أَوْلِيَاءَ ۚ إِنَّا
أَعْتَدْنَا جَهَنَّمَ لِلْكَافِرِينَ نُزُلًا ﴿١٠٢﴾ قُلْ هَلْ نُنَبِّئُكُم بِالْأَخْسَرِينَ أَعْمَالًا
﴿١٠٣﴾ الَّذِينَ ضَلَّ سَعْيُهُمْ فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا وَهُمْ يَحْسَبُونَ أَنَّهُمْ يُحْسِنُونَ
صُنْعًا ﴿١٠٤﴾ أُولَٰئِكَ الَّذِينَ كَفَرُوا بِآيَاتِ رَبِّهِمْ وَلِقَائِهِ فَحَبِطَتْ
أَعْمَالُهُمْ فَلَا نُقِيمُ لَهُمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ وَزْنًا ﴿١٠٥﴾ ذَٰلِكَ جَزَاؤُهُمْ جَهَنَّمُ
بِمَا كَفَرُوا وَاتَّخَذُوا آيَاتِي وَرُسُلِي هُزُوًا ﴿١٠٦﴾ إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا
الصَّالِحَاتِ كَانَتْ لَهُمْ جَنَّاتُ الْفِرْدَوْسِ نُزُلًا ﴿١٠٧﴾ خَالِدِينَ فِيهَا
لَا يَبْغُونَ عَنْهَا حِوَلًا ﴿١٠٨﴾ قُل لَّوْ كَانَ الْبَحْرُ مِدَادًا لِّكَلِمَاتِ رَبِّي لَنَفِدَ
الْبَحْرُ قَبْلَ أَن تَنفَدَ كَلِمَاتُ رَبِّي وَلَوْ جِئْنَا بِمِثْلِهِ مَدَدًا ﴿١٠٩﴾ قُلْ إِنَّمَا
أَنَا بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ يُوحَىٰ إِلَيَّ أَنَّمَا إِلَٰهُكُمْ إِلَٰهٌ وَاحِدٌ ۖ فَمَن كَانَ يَرْجُو
لِقَاءَ رَبِّهِ فَلْيَعْمَلْ عَمَلًا صَالِحًا وَلَا يُشْرِكْ بِعِبَادَةِ رَبِّهِ أَحَدًا ﴿١١٠﴾



(98) Abbaan gaafa lamaa: cufaan kun marartee Gooftaa kiyya irraa ta`eedha. Gidduu Ya`ijuujiifi Ma`ijuuji akkasumas gidduu badii lafa irratti babal`isuu ni golga. Irraayis isaan dhorka. Qiyaamaan dhufuun duratti bahiitii isaaniitiif yeroon Rabbiin daangeesse yemmuu dhufu lafaa waliin isa qixxeessa. Lafaan wal isa qixxeessuufi Ya`ijuujiifi Ma`ijuuj bahuu ilaalchisee beellamni Rabbii mirkanaahaadha. Hafiinsa hin qabu.

(99) Bara boodaa gariin uumamaa gariidhaan kan wal keessa makate goonee isaan dhiifna. Xurunbaa keessatti ni afuufama. Achiin uumama hunda qorannoofi mindaadhaaf walitti isaan qabna.

(100) Akka ijaan arganuuf jecha kaafirootaaf jahannama qabatamaan itti mul`isna.

(101) Kaafiroota warra addunyaa irratti yaadannoo Rabbii irraa jaamanitti ishee mul`ifna. wanti kana arguu isaan dhorku ija isaaniirra hin jiru. Keeyyattoota Rabbiis dhageettii qeebaluu dhagahuu hin danda`anu ture.

(102) Sila warri Rabbitti kafare gabroota kiyya kan akka maleykaa, ergamootaafi shayxaana Anaa gaditti gabbaramtoota taasifachuu yaadanii? Nuti jahannama kaafirootaaf akka keessa jiraatanuuf qopheessineerra.

(103) Yaa Ergamichaa! : yaa namootaa! nama guddisee hojii isaatiin hongaahe isinitti himuu? Jedhiin

(104) Isaan guyyaa Qiyaamaa hojiin isaan addunyaa irratti hojjatan jalaa badee arganu. Isaan hojii isaanii tolchanii waan hojjataniifi waan ittiin fayyadamanu se`u. Garuu wanti ta`ee argame faallaa kanaati.

(105) Isaan kun warra keeyyattoota Rabbii kan tokkichummaa isaatti akeektutti warra kafare. Isaan walgahuus warra kafare. Sababa isheetti kafaruu isaaniitiin hojiin isaanii jalaa badde. Guyyaa Qiyaamaas Rabbiin biratti gatii hin qabaatanu.

(106) Mindaan isaaniif qopheeffame kun jahannama. (Kunis) Sababa Rabbiifi keyyattoota kiyya buufamanitti kafaruutiin akkasumas ergamoota kiyya sobsiisuutiin. Rabbiin yeroo mindaa warra kafaree dubbatee ka`u kan warra amanee dubbachutti seenee akkana jedhe:

(107) Isaan Rabbitti amananii hojiiwwan gaggaarii hojjatan, isaan kabajuuf jecha jannatoota keessaa isheen sadarkaa olii teessoo isaaniiti.

(108) Haala ishee keessa yoomuu jiraatanuun ishee keessa taa`u. Mindaan isheetti qixxaahu waan hin jirreef ishee irraa jijjiirrachuu hin barbaadanu.

(109) Yaa Ergamichaa! jechoonni Gooftaa kootii baayyeedha. odoo galaanni qalama ittiin barreeffamu ta`ee, jechoonni Gooftaa kiyyaa odoo hin dhumin galaanni dhumti ture. Utuma galaanni biraa dabalameefis ni dhuma.

(110) Yaa Ergamichaa! an namuma akka keessaniiti. Gabbaramaan keessan kan dhugaan gabbaramu gabbaramaa tokkicha. Shariika hin qabu jechuutu beeksisa natti godhama jedhiin.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Namoonniifi jinnoonni hundi afuuffii lammaaffaatiin dirree Qiyaamaatti kaafamanii akka walitti qabamanu mirkaneessuu
- Namoota keessaa kan hunda caalaa hongaahe warra hojiin isaanii addunyaa irratti jalaa bade. Isaan Rabbiin gaditti waa biraa gabbaruudhaan waan hojii tolchanii hojjatan of se`u (garuu hojiin isaanii jalaa badeera).
- Utumallee galaanniifi wanti ishee fakkaatu hundumtuu qalama ittiin barreeffamuu ta`ee, jechhoonni Rabbiifi beekumsi isaa akkasumas ogeessummaan isaatiifi yaadni isaa maal akka ta`e itti qaqqabuun hin danda`amu.

سُورَةُ مَرۡيَمَ
ترتيبها ١٩ — آياتها ٩٨

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

كٓهيعٓصٓ ١ ذِكۡرُ رَحۡمَتِ رَبِّكَ عَبۡدَهُۥ زَكَرِيَّآ ٢ إِذۡ
نَادَىٰ رَبَّهُۥ نِدَآءً خَفِيّٗا ٣ قَالَ رَبِّ إِنِّي وَهَنَ ٱلۡعَظۡمُ مِنِّي
وَٱشۡتَعَلَ ٱلرَّأۡسُ شَيۡبٗا وَلَمۡ أَكُنۢ بِدُعَآئِكَ رَبِّ شَقِيّٗا
٤ وَإِنِّي خِفۡتُ ٱلۡمَوَٰلِيَ مِن وَرَآءِي وَكَانَتِ ٱمۡرَأَتِي
عَاقِرٗا فَهَبۡ لِي مِن لَّدُنكَ وَلِيّٗا ٥ يَرِثُنِي وَيَرِثُ مِنۡ
ءَالِ يَعۡقُوبَۖ وَٱجۡعَلۡهُ رَبِّ رَضِيّٗا ٦ يَٰزَكَرِيَّآ إِنَّا
نُبَشِّرُكَ بِغُلَٰمٍ ٱسۡمُهُۥ يَحۡيَىٰ لَمۡ نَجۡعَل لَّهُۥ مِن قَبۡلُ سَمِيّٗا
٧ قَالَ رَبِّ أَنَّىٰ يَكُونُ لِي غُلَٰمٞ وَكَانَتِ ٱمۡرَأَتِي عَاقِرٗا
وَقَدۡ بَلَغۡتُ مِنَ ٱلۡكِبَرِ عِتِيّٗا ٨ قَالَ كَذَٰلِكَ قَالَ
رَبُّكَ هُوَ عَلَيَّ هَيِّنٞ وَقَدۡ خَلَقۡتُكَ مِن قَبۡلُ وَلَمۡ تَكُ
شَيۡـٔٗا ٩ قَالَ رَبِّ ٱجۡعَل لِّيٓ ءَايَةٗۖ قَالَ ءَايَتُكَ أَلَّا
تُكَلِّمَ ٱلنَّاسَ ثَلَٰثَ لَيَالٖ سَوِيّٗا ١٠ فَخَرَجَ عَلَىٰ قَوۡمِهِۦ مِنَ
ٱلۡمِحۡرَابِ فَأَوۡحَىٰٓ إِلَيۡهِمۡ أَن سَبِّحُواْ بُكۡرَةٗ وَعَشِيّٗا ١١



## SUURAA MARYAM
- Isheen suuraa Makkaati -

**Kaayyoo Suurattii:**
rahmata mul`ataa Rabbiin gabroota isaa warra gaggaarii ta`aniif oole kan akka ilmoo gaarii isaaniif kennuu mul`isuudha. akkasumas Rabbiin ilmoofi gargaaraa irraa qulqullaahuu isaa ibsuudha.

**Ibsa suurattii:**

(1) Kaaf Haa Yaa Ayin Saad: jalqaba suuraa Baqaraa irratti fakkii kanaa ilaalchisee ibsii godhameera.

(2) Kun dubbannaa marartee Gooftaan kee gabricha isaa Zakariyyaaf ooleeti. Akka ittiin gorfamanuuf sirratti dubbanna.

(3) Akka isaaf qeebalamuu jecha yeroo Gooftaa isaa gadi qabee waammatu sana

(4) Yaa Gooftaa kiyya an lafeen kiyya dadhabdeetti. Harriin mataa kiyyaas danateera. Si kadhee takkaa dhabee hin beeku. Lakkoofsuma si waammadheen naaf dhowwaatta.

(5) Du`a kiyyaan booda firoonni kiyya waan addunyaadhaan shaagalamanii jiranuuf haqa amantaa eeganii ittiin hin hojjatanu jechuun sodaadhe. Haati manaa kiyyas maseena hin deessu. Kanaafuu si biraa ilma gargaaraa ta`e naa kenni

(6) Kan nabiyyummaa narraa dhaalu, akkasumas maatii Ya'aquub irraayis kan dhaalu, yaa Rabbi! Amantaa isaa, amala isaafi beekumsa isaatiin kan jaallatame isa godhi jedhe.

(7) Rabbiin kadhaa isaa qeebalee: Yaa Zakariyya! Nuti waan si gammachiisu sitti himna; dhugumaan kadhaa kee qeeballee mucaa maqaan isaa Yahyaa jedhamus sii kenninneerra. Maqaa kana isaan duratti eenyuufuu hintaasifne.

(8) Zakariyyaan dandeettiin Rabbii isa ajaa`ibsiisee: haala haati manaa kiyya dhabduu (maseena) taateen, anis dulluma irraa xumura umuriifi dadhabbina lafeerra haalan gaheen akkamitti ilmoon naaf dhalata? jedhe.

(9) Malaykaanis akkana jedhe: dubbiin akkuma ati jette warri keetis hin deessu; atis dulluma irraa xumura umuriifi dadhabbina lafeerra geessetta. Garuu Gooftaan kee Yahyaa haadha dhabduufi abba dulluma irraa xumura umuriifi dadhabbina lafeerra gahe irraa Yahyaa uumuun Anatti salphaa dha; yaa Zakariyya! Kanaan duras dhugumaan kanati womaa hin turre si uumeen ture (jedhe).

(10) Zakariyyaanis: yaa Gooftaa kiyya! mallattoo ittiin tasgabbaahu kan wanti maleykaan ittiin na gammachiifte argamuu isaa baru naa taasisi jedhe. Mallattoon wanti maleykaan ittiin si gammachiifte argamuu isaa bartu, rakkoo tokko malee utuma fayyaa taatuu halkan sadii namaan dubbachuu dadhabuu keeti jedheen.

(11) Zakariyyaan bakka itti sagadu irraa ummata isaatti gadi bahee haasaa tokko malee: waaree duraafi waaree booda Rabbiin qulqulleessaa jechuu mallattoodhaan isaanitti hime.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Dadhabina qabaachuuniifi dandeettii dhabuun waan ittiin Rabbitti dhihaatanu keessaa kan guddisee jaallatamu ta`uu isaa, Sababni isaas malaafi humna ofii irraa qulqullaa`anii malaafi dandeettii Rabbii qofatti of kennuu waan ta`eefi.
- Garbichi tokko kadhaa isaa keessatti tola Rabbiin isaaf oole dubbachuun ni jaallattama.
- Waan hunda dura waan diiniif tolu dura buusuufi waan diiniif tolu irratti bolola qabaachuu
- Maqaaleen hiika gaarii qabanu akka jaallatamanu

يَٰيَحۡيَىٰ خُذِ ٱلۡكِتَٰبَ بِقُوَّةٖۖ وَءَاتَيۡنَٰهُ ٱلۡحُكۡمَ صَبِيّٗا ١٢
وَحَنَانٗا مِّن لَّدُنَّا وَزَكَوٰةٗۖ وَكَانَ تَقِيّٗا ١٣ وَبَرَّۢا بِوَٰلِدَيۡهِ وَلَمۡ
يَكُن جَبَّارًا عَصِيّٗا ١٤ وَسَلَٰمٌ عَلَيۡهِ يَوۡمَ وُلِدَ وَيَوۡمَ يَمُوتُ
وَيَوۡمَ يُبۡعَثُ حَيّٗا ١٥ وَٱذۡكُرۡ فِي ٱلۡكِتَٰبِ مَرۡيَمَ إِذِ ٱنتَبَذَتۡ
مِنۡ أَهۡلِهَا مَكَانٗا شَرۡقِيّٗا ١٦ فَٱتَّخَذَتۡ مِن دُونِهِمۡ حِجَابٗا
فَأَرۡسَلۡنَآ إِلَيۡهَا رُوحَنَا فَتَمَثَّلَ لَهَا بَشَرٗا سَوِيّٗا ١٧ قَالَتۡ إِنِّيٓ
أَعُوذُ بِٱلرَّحۡمَٰنِ مِنكَ إِن كُنتَ تَقِيّٗا ١٨ قَالَ إِنَّمَآ أَنَا۠ رَسُولُ
رَبِّكِ لِأَهَبَ لَكِ غُلَٰمٗا زَكِيّٗا ١٩ قَالَتۡ أَنَّىٰ يَكُونُ لِي
غُلَٰمٞ وَلَمۡ يَمۡسَسۡنِي بَشَرٞ وَلَمۡ أَكُ بَغِيّٗا ٢٠ قَالَ كَذَٰلِكِ
قَالَ رَبُّكِ هُوَ عَلَيَّ هَيِّنٞۖ وَلِنَجۡعَلَهُۥٓ ءَايَةٗ لِّلنَّاسِ وَرَحۡمَةٗ
نصف الحزب ٣١ مِّنَّاۚ وَكَانَ أَمۡرٗا مَّقۡضِيّٗا ٢١ ۞ فَحَمَلَتۡهُ فَٱنتَبَذَتۡ بِهِۦ
مَكَانٗا قَصِيّٗا ٢٢ فَأَجَآءَهَا ٱلۡمَخَاضُ إِلَىٰ جِذۡعِ ٱلنَّخۡلَةِ
قَالَتۡ يَٰلَيۡتَنِي مِتُّ قَبۡلَ هَٰذَا وَكُنتُ نَسۡيٗا مَّنسِيّٗا ٢٣
فَنَادَىٰهَا مِن تَحۡتِهَآ أَلَّا تَحۡزَنِي قَدۡ جَعَلَ رَبُّكِ تَحۡتَكِ سَرِيّٗا ٢٤
وَهُزِّيٓ إِلَيۡكِ بِجِذۡعِ ٱلنَّخۡلَةِ تُسَٰقِطۡ عَلَيۡكِ رُطَبٗا جَنِيّٗا ٢٥



(12) Yahyaan isaaf dhalate. Umrii ittiin dubbatamu yeroo gahu: yaa Yahyaa! Tawraatiin cimsii qabadhu isaan jenne. Sabiyyummaa isaatiin dandeettii waa hubachuu, beekumsa, ciminaafi kutannoo isaaf kennine.

(13) Marartee Nu biraa ta`e isaaf kennine; badii irraayis isa qulqulleessine; waan Rabbiin ajaje kan ajajamuufi waan Inni dhorke irraa kan dhorkamu qulqulluu isa goone.

(14) Abbaafi haadha isaatii kan tola oolu, kan isaan mararfatu ture. Rabbiifis ta`ee abbaafi haadha isaatii ajajamuu irraa of hin guddisu. Ajaja isaaniis hin didu.

(15) Yeroo dhaloota isaa, yeroo du`uufi yeroo addunyaa kana irraa bahu, yeroo guyyaa Qiyaamaa fayyaa taasifamee kaafamus nageenyi Rabbirraa ta`ee isarra jira. Bakki kun sadan bakka namni guddisee itti mukaahu. Kanaafuu kana irraa nagaa taanaan waan biraa ilaalchisee sodaan itti hin dhagahamu.

(16) Yaa Ergamichaa! Qur`aana sirratti buufame keessatti waa`ee Maryam dubbadhu. Yeroo maatii ishee irraa gara bahaa bakka jirutti qophaa baatu

(17) Yeroo Rabbiin gabbartu akka namni ishee hin argineef ummata ishee irraa waan ishee golgu godhatte. Jibriiliin gara isheetti ergine. Suuraa nama uumamni isaa wal qixxaahe fakkaatee itti dhufe. Waan hamaa waan itti yaadu seetee sodaatte.

(18) Suuraa nama uumamni isaa walqixxaate (dargaggeessa bareedaa)ta`ee yeroo gara isheetti dhufu yemmuu argitu, yaa namicha nana! nama Rabbiin sodaatu yoo taate akka hamaan tokko sirraa na hin xuqne Al-Rahmaanitti baqadhe jette.

(19) Jibriil (as): an namaa miti. An ergamaa Gooftaa kee biraa ergame. Ilma qulqulluu bareedaa ta`e akkan sii kennu gara keetti na erge jedhe.

(20) Maryam haala ajaa`ibsiifatteen: Ilma ni argadha jechuutti an sagaagaltuu miti. Egaa akkamitti odoo irsi yookiin namni biraa na bira hin gahin ilma argadh? Jette.

(21) Dubbiin akkuma ati jette. Dhuguma irsi yookiin dhiirri biraa si bira hin geenye. Akkasumas ati sagaagaltuu miti; garuu Gooftaan kee: abbaa malee ilmaa argamsiisuun narratti salphaadha. Ilmi sii kennamus dandeettii Rabbii irratti namootaaf mallattoo akka ta`uufi akkasumas siifi namoota isatti amaneef marartee Nu biraa ta`e akka ta`uufi. Uumamni ilma kee kanaa murtee Rabbiin biraa murteeffameefi Lawhal Mahfuuz keessattis barreeffamee kan jiruudha jedheen.

(22) Maleykichii erga itti hafuufeen booda isa ulfoofte. Achiin ulfa sanaan namoota irraa gara bakka fagootti siqxe.

(23) Ciniinfuun ishee qabee gara hundee nakhliitti ishee buute. Waan fokkataan shakkamuurra utuun kanaan dura du`ee irraanfatamee jiraadhe jette.

(24) Achiin Iisaan jala miila isheetii ishee waamee: hin gaddin. Rabbiin dhugumaan laga coree (xiqqoo) isa irraa dhugdu sii godheera jedheen.

(25) Hundee nakhlichaas qabii raasi. Isheeta tamrii yeruma sana bilchaate gadi sitti buufti.

### Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:

- Dirqamoota sharii`aa nama irraa barbaadaman hojjachuufi isa irrattis obsuun akka barbaachisu
- Haadhaafi abbaadhaa tola ooluun sadarkaan guddaa akka qabuufi Rabbiinis galata isaa waliin wal bira qabee akka dubbate
- Rabbiin mu`ujizaa mul`ataa Maryamiin argisiise irratti dandeettiin isaa guutuu ta`uu waliin, akka tamriin gubbaadhaa gadi isheedhaaf arca`u sababa akka qaqqabsiiftu ishee godhe.

فَكُلِي وَٱشۡرَبِي وَقَرِّي عَيۡنٗاۖ فَإِمَّا تَرَيِنَّ مِنَ ٱلۡبَشَرِ أَحَدٗا فَقُولِيٓ
إِنِّي نَذَرۡتُ لِلرَّحۡمَٰنِ صَوۡمٗا فَلَنۡ أُكَلِّمَ ٱلۡيَوۡمَ إِنسِيّٗا ٢٦ فَأَتَتۡ
بِهِۦ قَوۡمَهَا تَحۡمِلُهُۥۖ قَالُواْ يَٰمَرۡيَمُ لَقَدۡ جِئۡتِ شَيۡـٔٗا فَرِيّٗا ٢٧
يَٰٓأُخۡتَ هَٰرُونَ مَا كَانَ أَبُوكِ ٱمۡرَأَ سَوۡءٖ وَمَا كَانَتۡ
أُمُّكِ بَغِيّٗا ٢٨ فَأَشَارَتۡ إِلَيۡهِۖ قَالُواْ كَيۡفَ نُكَلِّمُ مَن كَانَ فِي
ٱلۡمَهۡدِ صَبِيّٗا ٢٩ قَالَ إِنِّي عَبۡدُ ٱللَّهِ ءَاتَىٰنِيَ ٱلۡكِتَٰبَ وَجَعَلَنِي
نَبِيّٗا ٣٠ وَجَعَلَنِي مُبَارَكًا أَيۡنَ مَا كُنتُ وَأَوۡصَٰنِي بِٱلصَّلَوٰةِ
وَٱلزَّكَوٰةِ مَا دُمۡتُ حَيّٗا ٣١ وَبَرَّۢا بِوَٰلِدَتِي وَلَمۡ يَجۡعَلۡنِي
جَبَّارٗا شَقِيّٗا ٣٢ وَٱلسَّلَٰمُ عَلَيَّ يَوۡمَ وُلِدتُّ وَيَوۡمَ أَمُوتُ
وَيَوۡمَ أُبۡعَثُ حَيّٗا ٣٣ ذَٰلِكَ عِيسَى ٱبۡنُ مَرۡيَمَۖ قَوۡلَ ٱلۡحَقِّ
ٱلَّذِي فِيهِ يَمۡتَرُونَ ٣٤ مَا كَانَ لِلَّهِ أَن يَتَّخِذَ مِن وَلَدٖۖ سُبۡحَٰنَهُۥٓۚ
إِذَا قَضَىٰٓ أَمۡرٗا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ٣٥ وَإِنَّ ٱللَّهَ رَبِّي وَرَبُّكُمۡ
فَٱعۡبُدُوهُۚ هَٰذَا صِرَٰطٞ مُّسۡتَقِيمٞ ٣٦ فَٱخۡتَلَفَ ٱلۡأَحۡزَابُ مِنۢ
بَيۡنِهِمۡۖ فَوَيۡلٞ لِّلَّذِينَ كَفَرُواْ مِن مَّشۡهَدِ يَوۡمٍ عَظِيمٍ ٣٧ أَسۡمِعۡ بِهِمۡ
وَأَبۡصِرۡ يَوۡمَ يَأۡتُونَنَاۖ لَٰكِنِ ٱلظَّٰلِمُونَ ٱلۡيَوۡمَ فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ ٣٨



(26) Isheeta tamrii irraayis nyaadhu; bishaan irraayis dhugi; ilma deesseenis gammadi; womaa hin gaddin. Namoota keessaa mucaa kana ilaalchisee nama si gaafatuu: an Gooftaa kiyyaaf dubbachuu dhiisuu of irratti dirqama godheera. Kanaafuu har`a namtokkollee hin haasofsiisu jedhi.

(27) Maryam mucaa ishee baattee ummata isheetti dhufte. Ummanni ishees (waan argan kana) haala jibbaniin: yaa Maryam: ilmoo abbaa hin qabne fuutee dhufuu keetiin dhugumaan dubbii cimaa ta`e fiddeetta.

(28) Yaa ishee ibaadaadhaan Haaruunin fakkaattuu! (Haaruun gabricha gaarii ta`ee dha) abbaan kee nama zinaa godhu hin turre; haatii keetis kan zinaa feetu hin taane. Ati immoo maatii qulqulluu gaarummaadhaan beekaman irraa argamte jedhan.

(29) Achiin gara ilma ishee Iisaatti haala inni baatamee jiruun akeekte. Achiin ummanni ishee haala ajaa`ibsiifataniin: daa`ima baatamee jiru akkamitti haasofsiifna isheedhaan jedhan.

(30) Iisaan (as): ni jedhe: an gabricha Rabbiiti; Injiiliin naa kenneera; nabiyyoota isaa keessaayis isa tokko na godheera.

(31) Eessumayyu yoon jiraadhe gabrootaaf bu`aa guddaa kan buusu na godheera. Hangan lubbuun jirutti salaata salaatuufi zakaa kennutti na ajaje.

(32) Haadha kiyyaaf nama tola oolu na godhe; ibaadaa Gooftaa kiyyaa irraa nama of guddisuufi nama isaan buluu didu nah in goone.

(33) Shayxaanaafi deeggartoota isaa irraa guyyaa dhaloota kiyyaa, guyyaan du`uufi guyyaa fayyaa ta`ee kaafamus nagaa ta`uun naaf jira. Guyyaa mukuu kana sadan shayxaanni nah in xuqne jedhe.

(34) Inni bifa kanaan ibsame kun Iisaa Ilma Maryam. Haasaan dhugaan keessa jiru haasaa kana. Dubbiin akka warri jallattoonni waa`ee kiyya ilaalchisee shakkanuufi waldhabanu jedhanu hintaane.

(35) Ilmoo qabaachuun Rabbiif kan maluu miti. Inni kana irraa qulqullaaheeraa. Dubbii tokko yeroo fedhe kan isa gahu dubbii sanaan ta`i jechuu qofa filannoo tokko malee achumaan ta`a. Egaa Gooftaan akkanaa ilmoo irraa qulqulaahaadha.

(36) Rabbiin Innii Gooftaa kiyya; akkasumas isin hundaafuu goftaadha. kanaafuu isuma qofaa ibaadaa qulqulleessaa. Kanan amma isiniif dubbadhee ka`e inni karaa haqaa jaalala Rabbitti isin gahuudha.

(37) Waa`ee Iisaa ilaalchisee warri waldhaban waldhaban. Ummata keessatti haala garagar bahaniin garee garee ta`an. Gariin isaanii isatti amananii: Inni ergamaadha jedhan. Gariin kan akka Yahuudotaa immoo itti kafaran. Akkuma gariin namootaa waa`ee isaa ilaalchisee daangaa darbuudhaan: Inni Rabbiin yemmuu jedhanu gariin immoo: Ilma Rabbiiti jedhan. Rabbiin kana irraa qulqullaahe! Waa`ee isaa ilaalchisee warra waldhabaniif azaabaafi qorannoo guyyaa Qiyaamaa arganu irraa bowwaan jahannam (badiinsi) isaaniif mirkanaa`e.

(38) Guyyaa sana maaltu akkana isaan dhageessise? maaltu akkana isaan argisiise? Guyyaa dhagahuun hin fayyadne dhagahan. Guyyaa arguun hin fayyadne argan. Garuu, warri badii dalaganu jireenya addunyaa keessatti karaa haqaa irraa jallina ifa gala keessa jiru. Kanaafuu aakhiraaf hin qophaahanu hanga isheen diqqa (akka tasaa) odoo isaan badii isaanirra jiranu itti dhuftutti.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Maryam akka callistu ajajamuun ishee bakka tokko tokkotti callisuun barbaachisaa akka ta`e ibsa.
- Sharii`aa keenya keessatti hin dubbadhu jedhanii nazaruun hin eeyyamamu.
- Akkaataa uumama Iisaa ilaalchisee wanti Qur`aannni dubbate haqa muramaa kan shakkii hin qabneedha. Jechoonni kana malee jiranu hundumtuu soba. Akkasumas ergamootaaf waan hin malleedha.
- Addunyaa irratti kaafirri tokko ciruma (haqa) kan hin dhageenyeefi kan hin argine ta`a; garuu aakhiraatti immoo yeroo adabbii arge ni dhagaha; ni argas. Garuu sun isa hin fayyadu.

وَأَنذِرۡهُمۡ يَوۡمَ ٱلۡحَسۡرَةِ إِذۡ قُضِيَ ٱلۡأَمۡرُ وَهُمۡ فِي غَفۡلَةٖ وَهُمۡ لَا يُؤۡمِنُونَ
٣٩ إِنَّا نَحۡنُ نَرِثُ ٱلۡأَرۡضَ وَمَنۡ عَلَيۡهَا وَإِلَيۡنَا يُرۡجَعُونَ ٤٠ وَٱذۡكُرۡ
فِي ٱلۡكِتَٰبِ إِبۡرَٰهِيمَۚ إِنَّهُۥ كَانَ صِدِّيقٗا نَّبِيًّا ٤١ إِذۡ قَالَ لِأَبِيهِ يَٰٓأَبَتِ
لِمَ تَعۡبُدُ مَا لَا يَسۡمَعُ وَلَا يُبۡصِرُ وَلَا يُغۡنِي عَنكَ شَيۡـٔٗا ٤٢ يَٰٓأَبَتِ
إِنِّي قَدۡ جَآءَنِي مِنَ ٱلۡعِلۡمِ مَا لَمۡ يَأۡتِكَ فَٱتَّبِعۡنِيٓ أَهۡدِكَ صِرَٰطٗا
سَوِيّٗا ٤٣ يَٰٓأَبَتِ لَا تَعۡبُدِ ٱلشَّيۡطَٰنَۖ إِنَّ ٱلشَّيۡطَٰنَ كَانَ لِلرَّحۡمَٰنِ
عَصِيّٗا ٤٤ يَٰٓأَبَتِ إِنِّيٓ أَخَافُ أَن يَمَسَّكَ عَذَابٞ مِّنَ ٱلرَّحۡمَٰنِ
فَتَكُونَ لِلشَّيۡطَٰنِ وَلِيّٗا ٤٥ قَالَ أَرَاغِبٌ أَنتَ عَنۡ ءَالِهَتِي
يَٰٓإِبۡرَٰهِيمُۖ لَئِن لَّمۡ تَنتَهِ لَأَرۡجُمَنَّكَۖ وَٱهۡجُرۡنِي مَلِيّٗا ٤٦ قَالَ
سَلَٰمٌ عَلَيۡكَۖ سَأَسۡتَغۡفِرُ لَكَ رَبِّيٓۖ إِنَّهُۥ كَانَ بِي حَفِيّٗا ٤٧
وَأَعۡتَزِلُكُمۡ وَمَا تَدۡعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَأَدۡعُواْ رَبِّي عَسَىٰٓ أَلَّآ
أَكُونَ بِدُعَآءِ رَبِّي شَقِيّٗا ٤٨ فَلَمَّا ٱعۡتَزَلَهُمۡ وَمَا يَعۡبُدُونَ مِن
دُونِ ٱللَّهِ وَهَبۡنَا لَهُۥٓ إِسۡحَٰقَ وَيَعۡقُوبَۖ وَكُلّٗا جَعَلۡنَا نَبِيّٗا ٤٩
وَوَهَبۡنَا لَهُم مِّن رَّحۡمَتِنَا وَجَعَلۡنَا لَهُمۡ لِسَانَ صِدۡقٍ عَلِيّٗا ٥٠
وَٱذۡكُرۡ فِي ٱلۡكِتَٰبِ مُوسَىٰٓۚ إِنَّهُۥ كَانَ مُخۡلَصٗا وَكَانَ رَسُولٗا نَّبِيّٗا ٥١



(39) Yaa Ergamichaa! guyyaa namni badii dalage badii isaatiif gaabbu, inni gaarii hojjate immoo ibaadaa Rabbii baayyisee hojjachuu dhabuu isaatiif gaabbu, yeroo qorannoon isaanii raawwatamee kitaaboleen (hojii) gabrootaa maramtee hundi namaa gara waan dabarfateetti adeemu sana isaan akeekkachiisi. Isaan jiruu isaanii kan addunyaa keessatti isheedhaan kan gowwomfaman turan. Aakhiraas kan dagatan turan. Guyyaa aakhiraattis kan amananu hin turre.

(40) Wantoonni uumaman hundumtuu yeroo dhumanu kan hafu Numa qofa. Ardiifi waan isheerra jirus ni dhaalla. Qabeenya keenya waan ta`aniif akka feene goona. Guyyaa Qiyaamaas qorannoofi mindaadhaaf garuma keenya deebi`u.

(41) Yaa Ergamichaa! Qur`aana sirratti buufame keessatti oduu Ibraahiim dubbadhu. Inni guddisee kan dhuggaa dubbatuufi guddisee keeyyattoota Rabbii kan dhugumeessuu dha; akkasumas nabiyyii Rabbiin biraa ta`eedha.

(42) Abbaa isaa Aazariin: yaa abbaa kiyya maaliif sanama waammattus si jalaa hin dhageenye, gabbartus gabbarsuu kee hin argine, kan miidhaa sirraa deebisuu hin dandeenye akkasumas kan faayidaa tokko siif argamsiisuu hin dandeenye Rabbii gaditti gabbarta? yemmuu jedhu

(43) Yaa abbaa kiyya! an karaa wahyiitiin beekumsa sitti hin dhufin dhugumaan natti dhufee jira; kanaafuu karaa qajeelaa irrattan si qajeelchaa na hordofi.

(44) Yaa abbaa kiyya! shayxaanaan buluudhaan isa hin gabbarin. Shayxaanni yeroo Rabbiin Aadamiif sujuudi isaan jedhu diduudhaan Al-Rahmaanin kan buluu dide ta`eera.

(45) Yaa abbaa kiyya! kufrii kee irratti duunaan Al-Rahmaan irraa adabbiin si xuqa jechuun siif sodaadha. Jaalallee isa godhachuu keetiinis isaa waliin adabbii keessatti walitti qindooftu (yemmuu isaan jedhu yaadadhu).

(46) Aazar ilma isaa Ibraahiimiin(as): yaa Ibraahiim ati sanama an gabbaru hin gabbartuu? Sanama kiyya arrabsuu yoo hin dhiisin dhakaadhaanan si tuma. Yeroo dheeraa ta`eefis narraa fagaadhu; naanis hin dubbatin jedheen.

(47) Ibraahiim abbaa isaatiin ni jedhe: nagaan narraa sirra haa jiraatu; wanti ati narraa jibbitu si hin qaqqabin. Araaramaafi qajeeluma Gooftaa kiya siif kadha. Inni (S. W) guddisee kan namararfatuudha.

(48) Isinis wantoota isin Rabbii gaditti gabbartanu irraayis addan baha. Gooftaa kiyya tokkichan gabbara. Isattis womaa hin shaarraku. Yeroon Isa kadhe akka na hin dhowwaneefi nama isa kadhatee dhabu akka na hin goone ni abdadha (jedhe).

(49) Yeroo isaaniifi sanama isaanii kan isaan Rabbii gaditti gabbaranu dhiisu, bakka maatii isaa, ilma isaa Is`haaqiin isaaf kennuudhaan bakka buufneef. Ilma ilma isaa Ya`iquubiinis isaaf kennine. Tokko tokkon isaanii nabiyyii isaan goone.

(50) Nabiyyummaa dabalatee marartee keenya irraa waan baayyee isaaniif kennine. Faaruu gaarii darba hin qabne afaan gabrootaatiin akka faarfamanu isaaniif goone.

(51) Yaa Ergamichaa! kitaaba sirratti buufame keessatti waa`ee Muusaa dubbadhu. Inni filatamaa, ergamaa nabiyyii ta`eera.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Ibraahiim ummata isaa irraa adda bahuun isaa Saarraa waliin yeroo ta`u, waan isaaniif kennameefi ilma ilmaas walitti qindeessee dubbate. Booda waa`een Ismaa`iil immoo qophaatti dubbatame.
- Abbaafi haadha waliin yeroo jecha wal jijjiiranu naamuusa qabaachuu, suuta jechuufi haasaa lallaafaa itti deebisuu, akkasumas Maqaa isaanii keessaa isa gaarii ta`e filatanii ittiin waamuu
- Akkuma Rabbiin buluun rahmata Rabbii argachuuf sababa guddaa ta`e, badii raawwatuun rahmata Rabbii irraa nama fageessa; akkasumas balbal isaa namatti cufa.
- Rabbiin gabricha gaarii ta`e hunda akkuma hojii isaatiin faaruu gaarii isaaf taasisuuf waadaa seeneera. Ibraahiimiifi ilmaan isaa warra toltuu hojjatanu keessaa dura bu`aa ta`uu isaanii

وَنَٰدَيۡنَٰهُ مِن جَانِبِ ٱلطُّورِ ٱلۡأَيۡمَنِ وَقَرَّبۡنَٰهُ نَجِيّٗا ٥٢ وَوَهَبۡنَا لَهُۥ مِن
رَّحۡمَتِنَآ أَخَاهُ هَٰرُونَ نَبِيّٗا ٥٣ وَٱذۡكُرۡ فِي ٱلۡكِتَٰبِ إِسۡمَٰعِيلَۚ إِنَّهُۥ كَانَ
صَادِقَ ٱلۡوَعۡدِ وَكَانَ رَسُولٗا نَّبِيّٗا ٥٤ وَكَانَ يَأۡمُرُ أَهۡلَهُۥ بِٱلصَّلَوٰةِ
وَٱلزَّكَوٰةِ وَكَانَ عِندَ رَبِّهِۦ مَرۡضِيّٗا ٥٥ وَٱذۡكُرۡ فِي ٱلۡكِتَٰبِ إِدۡرِيسَۚ إِنَّهُۥ
كَانَ صِدِّيقٗا نَّبِيّٗا ٥٦ وَرَفَعۡنَٰهُ مَكَانًا عَلِيًّا ٥٧ أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ أَنۡعَمَ
ٱللَّهُ عَلَيۡهِم مِّنَ ٱلنَّبِيِّـۧنَ مِن ذُرِّيَّةِ ءَادَمَ وَمِمَّنۡ حَمَلۡنَا مَعَ نُوحٖ وَمِن
ذُرِّيَّةِ إِبۡرَٰهِيمَ وَإِسۡرَٰٓءِيلَ وَمِمَّنۡ هَدَيۡنَا وَٱجۡتَبَيۡنَآۚ إِذَا تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِمۡ
سجدة ربع الحزب ٣١ ءَايَٰتُ ٱلرَّحۡمَٰنِ خَرُّواْۤ سُجَّدٗاۤ وَبُكِيّٗا۩ ٥٨ ۞ فَخَلَفَ مِنۢ بَعۡدِهِمۡ
خَلۡفٌ أَضَاعُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَٱتَّبَعُواْ ٱلشَّهَوَٰتِۖ فَسَوۡفَ يَلۡقَوۡنَ غَيًّا
٥٩ إِلَّا مَن تَابَ وَءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحٗا فَأُوْلَٰٓئِكَ يَدۡخُلُونَ ٱلۡجَنَّةَ
وَلَا يُظۡلَمُونَ شَيۡـٔٗا ٦٠ جَنَّٰتِ عَدۡنٍ ٱلَّتِي وَعَدَ ٱلرَّحۡمَٰنُ عِبَادَهُۥ
بِٱلۡغَيۡبِۚ إِنَّهُۥ كَانَ وَعۡدُهُۥ مَأۡتِيّٗا ٦١ لَّا يَسۡمَعُونَ فِيهَا لَغۡوًا إِلَّا
سَلَٰمٗاۖ وَلَهُمۡ رِزۡقُهُمۡ فِيهَا بُكۡرَةٗ وَعَشِيّٗا ٦٢ تِلۡكَ ٱلۡجَنَّةُ ٱلَّتِي
نُورِثُ مِنۡ عِبَادِنَا مَن كَانَ تَقِيّٗا ٦٣ وَمَا نَتَنَزَّلُ إِلَّا بِأَمۡرِ رَبِّكَۖ لَهُۥ
مَا بَيۡنَ أَيۡدِينَا وَمَا خَلۡفَنَا وَمَا بَيۡنَ ذَٰلِكَۚ وَمَا كَانَ رَبُّكَ نَسِيّٗا ٦٤



(52) Bukkee tabbaa gara mirgaa irraa isa (Muusaa) waamne. Haala isa haasofsiifnuun ofitti isa dhiheessine. Rabbiin haasaa isaa haala isa dhageessisun

(53) Marartee keenya irraa akkasumas isaaf tola ooluu jecha akkasumas yeroo inni kadhatu kadhaa isaa isaaf qeebaluu jecha obboleessa isaa Haaruuniin haala nabiyyii gooneen isaaf kennine.

(54) Yaa Ergamichaa! Qur`aana sirratti buufame keessatti waa`ee oduu Ismaa`iil dubbadhu. Inni nama waadaa dhugeessu. Yeroo waadaa seene guutu malee hin dhiisu. Akkasumas ergamaafi nabiyyiidha.

(55) Maatii isaas akka isaan salaata salaatanuufi zakaas kennanu isaan ajaja. Gooftaa isaa birattis jaallatamaadha.

(56) Yaa Ergamichaa! Qur`aana sirratti buufame keessatti waa`ee oduu Idriis dubbadhu. Inni guddisee kan dhugaa dubbatuufi guddisee keeyyattoota Rabbitti kan dhugumeessuu dha; akkasumas nabiyyii nabiyyoota Rabbii iraa ta`eedha.

(57) Nabiyyummaa isaaf kennineen sadarkaa isaa ol fuune. Sadarkaa oliitis argate.

(58) Zakariyyaa kaasee hanga Idriisitti warri suuraa kana keessatti ibsaman, isaan warra Rabbiin nabiyyummaadhaan ilmaan Aadam keessaa, ilmaan warra Nuuhiin waliin doonitti feenee, ilmaan Ibraahiimiifi ilmaan Ya'aquub keessaa akkasumas nama Nuti gara Islaamaatti isa qajeelchineefi warra Nuti isaan filanne keessaa warra Rabbiin tola isaanitti ooleedha. Nabiyyoota isaan goone. Keeyyattoonni Rabbii dubbifamuu yeroo dhagahan sodaa Rabbii irraa kan ka`e haala boohanuun sujuuda bu`u.

(59) Nabiyyoota filatamoo ta`an kana booda hordoftoonni ajaa (gadhee) kan haala barbaadameen salaata hinsaganne, waan lubbuun isaanii feetu kan akka zinaa kan hojjatanu dhufan. Siichi jahannama keessatti salphinaafi waan hamaa ta`een wal qunnamu.

(60) Nama badii hojjateefi ibaadaa odoo hojjachuu qabuu dhiise irratti tawbatee, Rabbitti amanee hojii gaarii hojjate odoo hafuu. Warri bifa kanaan ibsaman jannata seenu. Hojii isaanii irraa utma xiqqoollee ta`e jalaa hin hir`ifamu.

(61) Jannata taa`umsaa kan Al-Rahmaan gabroota isaa warra gaggaariitiif isaan seensisuuf fagootti wareege sana (seenu). Isaan odoo ishee hin argin itti amanan. Wareegni Rabbiin jannataan wareege utumallee fagoo ta`eeyyuu dhufuun isaa hin oolu.

(62) Haasaa bu`aa hin qabnes ta`e haasaa fokkataa hin dhagahanu. garuu salaamataa garii isaanii garii isaaniitiin jedhanu dhagahu. Ammas salaamataa Maleykonni isaaniin jedhanu dhagahu. Ganamaafi galgala nyaata irraa wanti isaan fedhanu isaaniif dhufa.

(63) Jannata bifa kanaan ibsamte kana gabroota keenya warra waan ajajaman hojjatanii waan dhorkaman irraa dhorkaman dhaalchina.

Rabbiin mindaa warra isa sodaatanuu yemmuu dubbatee ka`u, sodaan ajaja isaa ajajamuu akka ta`e ibsee akkana jedhe:

(64) Yaa Jibriil! Muhammadin (saw) Maleykonni fedhii isaaniitiin hin bubbu`anu; kan isaan bubbu`anu ajaja Rabbiitiin; aakhiraa ilaalchisee kan nuti itti adeemaa jirru, addunyaas ilaalchisee wanti dugduubba keenya jiruufi wanti aakhiraafi addunyaa gidduu jirus kanuma Rabbii qofa. Gooftaan keetis kan irraanfatuu miti jedhiin.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Fedhiin warra karaa Rabbitti nama waamuu nama waamicha isaanii irratti isaan gargaaru horachuu akka ta`e
- Sifata guutuu Rabbiif mirkaneessuu
- Waadaa guutuun jaallatamaadha. Innis haala nabiyyootaatiifi ergamootaati. Faallaan isaa immoo waadaa diiguu yeroo ta`u innis haala jibbamaadha.
- Maleykonni ergamoota Rabbii kan wahyiidhaan ergamanu ta`uu waliin ajaja Rabbiitiin malee gara nabiyyootaa yookiin ergamootaatti akkasumas gara namtokkotti bu`uu akka hin dandeenye.

رَّبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَيۡنَهُمَا فَٱعۡبُدۡهُ وَٱصۡطَبِرۡ لِعِبَٰدَتِهِۦۚ
هَلۡ تَعۡلَمُ لَهُۥ سَمِيّٗا ٦٥ وَيَقُولُ ٱلۡإِنسَٰنُ أَءِذَا مَا مِتُّ لَسَوۡفَ
أُخۡرَجُ حَيًّا ٦٦ أَوَلَا يَذۡكُرُ ٱلۡإِنسَٰنُ أَنَّا خَلَقۡنَٰهُ مِن قَبۡلُ
وَلَمۡ يَكُ شَيۡـٔٗا ٦٧ فَوَرَبِّكَ لَنَحۡشُرَنَّهُمۡ وَٱلشَّيَٰطِينَ ثُمَّ
لَنُحۡضِرَنَّهُمۡ حَوۡلَ جَهَنَّمَ جِثِيّٗا ٦٨ ثُمَّ لَنَنزِعَنَّ مِن كُلِّ
شِيعَةٍ أَيُّهُمۡ أَشَدُّ عَلَى ٱلرَّحۡمَٰنِ عِتِيّٗا ٦٩ ثُمَّ لَنَحۡنُ أَعۡلَمُ بِٱلَّذِينَ
هُمۡ أَوۡلَىٰ بِهَا صِلِيّٗا ٧٠ وَإِن مِّنكُمۡ إِلَّا وَارِدُهَاۚ كَانَ عَلَىٰ رَبِّكَ
حَتۡمٗا مَّقۡضِيّٗا ٧١ ثُمَّ نُنَجِّي ٱلَّذِينَ ٱتَّقَواْ وَّنَذَرُ ٱلظَّٰلِمِينَ
فِيهَا جِثِيّٗا ٧٢ وَإِذَا تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِمۡ ءَايَٰتُنَا بَيِّنَٰتٖ قَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ
لِلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَيُّ ٱلۡفَرِيقَيۡنِ خَيۡرٞ مَّقَامٗا وَأَحۡسَنُ نَدِيّٗا ٧٣
وَكَمۡ أَهۡلَكۡنَا قَبۡلَهُم مِّن قَرۡنٍ هُمۡ أَحۡسَنُ أَثَٰثٗا وَرِءۡيٗا ٧٤
قُلۡ مَن كَانَ فِي ٱلضَّلَٰلَةِ فَلۡيَمۡدُدۡ لَهُ ٱلرَّحۡمَٰنُ مَدًّاۚ حَتَّىٰٓ إِذَا رَأَوۡاْ
مَا يُوعَدُونَ إِمَّا ٱلۡعَذَابَ وَإِمَّا ٱلسَّاعَةَ فَسَيَعۡلَمُونَ مَنۡ هُوَ شَرّٞ
مَّكَانٗا وَأَضۡعَفُ جُندٗا ٧٥ وَيَزِيدُ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ٱهۡتَدَوۡاْ هُدٗىۗ
وَٱلۡبَٰقِيَٰتُ ٱلصَّٰلِحَٰتُ خَيۡرٌ عِندَ رَبِّكَ ثَوَابٗا وَخَيۡرٞ مَّرَدًّا ٧٦



(65) (Inni) Uumaa Samiifi ardiiti. Lachan isaaniituu qabeenyaa isaati. Dhimmi isaaniis Isa ilaallata. Kan gabbarsuu haqa godhatu Isa qofa waan ta`eef, Isa tokkicha gabbari. Gabbarsuu Isaa irratti gadi dhaabbadhu. Kan ibaadaadhaan isatti qixxaahu kan akka isaa hin jiru.

(66) Kaafirtichi kaafamiinsa mormu haala qoosuun: yeroo du`e qabrii kiyya irraa siichi kaafamee jireenya tasgabbaahaa jiraadhaa? Kun waan hin fakkaanne jedha.

(67) Kaafirtichi kaafamiinsa mormu kun akka Nuti duraan dhabama irraa isa uumuu keenya hin yaadatuu? Kanaafuu uumama duraa ilaaluudhaan uumama lammaffaatiif ragaa hin godhatuu? Uumamni lammaffaa irra laafaa ta`uu isaa waliin .

(68) Yaa Ergamichaa! Gooftaa kee natti haa ta`u! qabrii isaanii keessaa gara dirree walgahiitti haala isaan shayxaanota isaan jallisan waliin qindaahaniin isaan baafna. Sana booda xinnaatanii haalaa jilbeeffataniin gara balbala jahannamitti isaan oofna.

(69) Sana booda namoota Rabbiin buluu diduudhaan duraa bu`oota ta`an gosa hunda keessaa humnaan bunnee fuuna.

(70) Sana booda isaan keessaa eenyu ibidda seenuu, ishee dhamdhamuufi ijaan argutti hunda caalaatti haqa akka godhatu ni beekna.

(71) Yaa namootaa! isin keessaa namtokko odoo buusaa jahannamirra kaa`ame (siraaxa) irra odoo hin ce`iin hin hafu. Ce`uun kun murtee hin jijjiiramneedha. Rabbitu murteesse waan ta`eef murtee isaa wanti deebisu hin jiru.

(72) Siraaxarra erga ce`ameen booda warri waan Rabbiin ajaje ajajamanii waan Rabbiin dhorke irraa dhorkamuun isa sodaatan nagaa bahu. Warra badii raawwattoota ta`an immoo haala jilbeeffataniin (achi keessatti) isaan dhiifna. Keessaa baqachuu hin danda`anu.

(73) Keeyyattoonni keenya iftuu taateefi kan Ergamaa keenya irratti buufamte sun yeroo namoota irratti dubbifamtu, kaafiroonni warra amananiin: garee lachan keessaa garee isa kamtu jiruu gaariifi bakka taa`umsaa gaarii akkasumas walgahii gaarii qaba? garee keessanimoo garee keenya? Jedhu.

(74) Kaafiroota warra qabeenyaa addunyaa isaan bira jiruun of dhaaddatanu kana dura, ummattoota isaan caalaa horii qabanu, uffanni isaanii gatii guddaa ta`uu irraa kan ka`e ilaalchaan kan isaan caalaatti bareedanuufi qaamni isaanii kan qananiin irraa mul`atu kan Nuti balleessine meeqaaf meeqa?

(75) Yaa Ergamichaa! nama jallina isaa keessa gara gaggalu Rabbiin jallina akka dabalatuu jecha achi butaaf. Balaa addunyaa irratti sardamsiisaa jiranu yeroo ijaan arganu yookiin adabbii guyyaa Qiyaamaa yeroo argan, garee isaanii ta`eefi garee mu`uminoota ta`ee eenyu akka quphannaa hamaa ta`e akka quphateefi deeggartoota xiqqoo akka qabu beekuuf jiru.

(76) Isaan kanaaf achi isaaniif butuun yeroo jallina dabaluuf warra amananii immoo iimaanafi ibaadaa dabalaaf. Yaa Ergamichaa! hojii gaari kan gara milkeenyatti geessuutu Gooftaa kee biratti irra bu`aa qaba. Boodni toluunis isatu caala.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Mu`uminoonni waan itti ajajaman irratti yeroo isaanii gubuu akka qabanuufi hanga danda`amen irratti gadi dhaabbachuu akka qabanu,
- Namni hundinuu ibidda irra fidamuun hafiinsa akka hin qqabne, kana jechuunis siraaxarra akka darbanu godhamuudha malee seenu miti.
- Ergaan diinii keessa jiruufi hubannoon isaa yaada warra wallaalaatiin akka wal dhabu
- Nama kufrii keessa gadi fagaatee sanarra gadi dhaabbate, Rabbiin jallina isaa keessatti akka isa dhiisu, kunis immoo booda isaatiif hamaa akk ta`e
- Rabbiin mu`uminoota qajeeluma irratti gadi isaan dhaaba. Qajeelumaa gi gargaarsa isaaniif dabala. Ragaa qajeeluma isaanii irratti gadi isaan dhaabuuf sababa ta`u isaanii kenna.

أَفَرَءَيۡتَ ٱلَّذِي كَفَرَ بِـَٔايَٰتِنَا وَقَالَ لَأُوتَيَنَّ مَالٗا وَوَلَدًا
٧٧ أَطَّلَعَ ٱلۡغَيۡبَ أَمِ ٱتَّخَذَ عِندَ ٱلرَّحۡمَٰنِ عَهۡدٗا ٧٨ كَلَّاۚ
سَنَكۡتُبُ مَا يَقُولُ وَنَمُدُّ لَهُۥ مِنَ ٱلۡعَذَابِ مَدّٗا ٧٩ وَنَرِثُهُۥ
مَا يَقُولُ وَيَأۡتِينَا فَرۡدٗا ٨٠ وَٱتَّخَذُواْ مِن دُونِ ٱللَّهِ ءَالِهَةٗ
لِّيَكُونُواْ لَهُمۡ عِزّٗا ٨١ كَلَّاۚ سَيَكۡفُرُونَ بِعِبَادَتِهِمۡ وَيَكُونُونَ
عَلَيۡهِمۡ ضِدًّا ٨٢ أَلَمۡ تَرَ أَنَّآ أَرۡسَلۡنَا ٱلشَّيَٰطِينَ عَلَى ٱلۡكَٰفِرِينَ
تَؤُزُّهُمۡ أَزّٗا ٨٣ فَلَا تَعۡجَلۡ عَلَيۡهِمۡۖ إِنَّمَا نَعُدُّ لَهُمۡ عَدّٗا ٨٤
يَوۡمَ نَحۡشُرُ ٱلۡمُتَّقِينَ إِلَى ٱلرَّحۡمَٰنِ وَفۡدٗا ٨٥ وَنَسُوقُ ٱلۡمُجۡرِمِينَ
إِلَىٰ جَهَنَّمَ وِرۡدٗا ٨٦ لَّا يَمۡلِكُونَ ٱلشَّفَٰعَةَ إِلَّا مَنِ ٱتَّخَذَ عِندَ
ٱلرَّحۡمَٰنِ عَهۡدٗا ٨٧ وَقَالُواْ ٱتَّخَذَ ٱلرَّحۡمَٰنُ وَلَدٗا ٨٨ لَّقَدۡ
جِئۡتُمۡ شَيۡـًٔا إِدّٗا ٨٩ تَكَادُ ٱلسَّمَٰوَٰتُ يَتَفَطَّرۡنَ مِنۡهُ
وَتَنشَقُّ ٱلۡأَرۡضُ وَتَخِرُّ ٱلۡجِبَالُ هَدًّا ٩٠ أَن دَعَوۡاْ لِلرَّحۡمَٰنِ وَلَدٗا
٩١ وَمَا يَنۢبَغِي لِلرَّحۡمَٰنِ أَن يَتَّخِذَ وَلَدًا ٩٢ إِن كُلُّ مَن فِي
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ إِلَّآ ءَاتِي ٱلرَّحۡمَٰنِ عَبۡدٗا ٩٣ لَّقَدۡ أَحۡصَىٰهُمۡ
وَعَدَّهُمۡ عَدّٗا ٩٤ وَكُلُّهُمۡ ءَاتِيهِ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ فَرۡدًا ٩٥



(77) Yaa Ergamichaa! namicha ragaalee keenyatti kafareefi wereega keenya morme, yoon du`ee kaafame horiifi ilmaan heddu naaf kennama jedhu sana agartee?

(78) Waan fagoo nama irraa fagaate baree waan jedhe kana ragaa irratti hundaahee jedhe moo Rabbiin bira akka jannata isa seensisuufi horiifi ilmaan heddu akka isaaf kennu waadaa keewwatee ture?

(79) Dubbiin akka inni jedhu hin taane. Hinumaa waan inni jedhuufi waan inni hojjatu ni barreessina. Sababa inni soba himatuuf adabbii irratti adabbii idaanaaf.

(80) Erga isa balleessinee booda horiifi ilmaan isaa ni dhaalla. Guyyaa Qiyaamaas horiifi kabajaa irraa wanti inni addunyaatti ittiin qanani`aa ture haala harkaa fuudhameen qophaa isaa Nutti dhufa.

(81) Mushrikoonni gargaaraa ittiin tumsamanu akka isaaniif ta`uu jecha Rabbii gaditti gabbaramaa tolfatan.

(82) Dubbiin akka isaan jedhanu hin taane. Gabbaramtoonni isaan Rabbiin gaditti gabbaraa jiranu kun guyyaa Qiyaamaa gabbarsuu mushrikoota ni mormu. Isaan irraa qulqullaahanii diina isaanii ta`u.

(83) Yaa Ergamichaa! akka Nuti shayxaana kaafiroota irratti moosifnaan badii hojjachuufi amantaa Rabbii irraa namoota deebisuutti akka isaan kakaasanu hin agartuu?

(84) Yaa Ergamichaa! akka Rabbiin dafee isaan balleessutti hin sardamin. Wannummaan Nuti godhaarru umurii isaanii isaaniif lakkaahaa jirra; yeroo isheen dhumte achiin (adabbii irraa) waan isaan haqa godhtanuun isaan adabna.

(85) Yaa Ergamichaa! guyyaa Qiyaamaa warra waan ajajaman hojjatanii waan dhorkaman dhorkamuun Gooftaa isaanii sodaatan, haala isaan kabajamaniin yeroo Nuti gara Gooftaa isaaniitti walitti isaan qabnu dubbadhu.

(86) Kaafiroota immoo haala isaan dheebotaniin gara jahannamaatti oofna.

(87) Kaafiroonni kun gariin isaanii gariidhaaf araarama dhaabbachuu hin danda`anu. Nama addunyaa irratti Rabbiifi ergamoota isaatti amanuudhaan waada Rabbiin biraa qabu malee.

(88) Yahuudoonni, Nasaaraaniifi mushrikoota irraa gariin: Al-Rahmaan ilmoo qaba jedhan.

(89) Yaa warri kana jettanu! Dhugumaan dubbii jabaa ta`een dhuftan.

(90) Jecha jibbamaa kana irraa kan ka`e Samiifi tarsa`utti dhihaatu. Ardiinis dhodhoohutti dhihaatti. Tabbawwanis jijjiguutti dhihaatu.

(91) Kun hundumtuu Al-Rahmaan ilmoo qaba jechuu isaaniitiin. Rabbiin kana irraa olta`iinsa guddaa olta`e.

(92) Kana irraa qulqulluu waan ta`eef ilmoo qabaachuun Al-Rahmaaniif kan maluu miti.

(93) Wanni Samiifi dachii keessa jiru Maleykonni, namniifi jinniinis hundumtuu guyyaa Qiyaamaa gooftaa isaaniitiif haala gadi of qabaniin dhufanu malee hin hafanu.

(94) Dugumaan Rabbiin beekumsaan isaanitti marsee jira. Lakkoofsaanis isaan lakkaahee jira. Isaan keessaa wanti isa irraa dhokatu hin jiru.

(95) Tokko tokkoon isaanii guyyaa Qiyaamaa haala wanti isa gargaaruufi horiin isa bira hin jirreen qophaa Nutti dhufa.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Keeyyattoonni kun xinneenya kaafirootaafi yaadni isaanii dadhabaa ta`uu argisiisa; hawwii bu`aa hin qabne akka hawwanus ni argisiisa. Aakhiraatti garuu guutummaan guututti faalla kanaa arguuf deemu.
- Rabbiin kaafiroota irratti waan hamaatti akka isaan kakaasanuufi ibaadaa irraa gara badiitti akka isaan kakaasanuuf shayxaana isaan irratti moosisuu isaa
- Warri sadarkaa qabanu, akkasumas kan beekumsa qabanuufi tolina qabanu eeyyama Rabbiitiin guyyaa Qiyaamaa akka araarsanu

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ سَيَجۡعَلُ لَهُمُ
ٱلرَّحۡمَٰنُ وُدّٗا ٩٦ فَإِنَّمَا يَسَّرۡنَٰهُ بِلِسَانِكَ لِتُبَشِّرَ بِهِ
ٱلۡمُتَّقِينَ وَتُنذِرَ بِهِۦ قَوۡمٗا لُّدّٗا ٩٧ وَكَمۡ أَهۡلَكۡنَا قَبۡلَهُم
مِّن قَرۡنٍ هَلۡ تُحِسُّ مِنۡهُم مِّنۡ أَحَدٍ أَوۡ تَسۡمَعُ لَهُمۡ رِكۡزَۢا ٩٨

آياتها ١٣٥ سُورَةُ طه ترتيبها ٢٠

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

الحزب ٣٢ طه ١ مَآ أَنزَلۡنَا عَلَيۡكَ ٱلۡقُرۡءَانَ لِتَشۡقَىٰٓ ٢ إِلَّا تَذۡكِرَةٗ
لِّمَن يَخۡشَىٰ ٣ تَنزِيلٗا مِّمَّنۡ خَلَقَ ٱلۡأَرۡضَ وَٱلسَّمَٰوَٰتِ ٱلۡعُلَى ٤
ٱلرَّحۡمَٰنُ عَلَى ٱلۡعَرۡشِ ٱسۡتَوَىٰ ٥ لَهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي
ٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَيۡنَهُمَا وَمَا تَحۡتَ ٱلثَّرَىٰ ٦ وَإِن تَجۡهَرۡ بِٱلۡقَوۡلِ
فَإِنَّهُۥ يَعۡلَمُ ٱلسِّرَّ وَأَخۡفَى ٧ ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۖ لَهُ ٱلۡأَسۡمَآءُ
ٱلۡحُسۡنَىٰ ٨ وَهَلۡ أَتَىٰكَ حَدِيثُ مُوسَىٰٓ ٩ إِذۡ رَءَا نَارٗا
فَقَالَ لِأَهۡلِهِ ٱمۡكُثُوٓاْ إِنِّيٓ ءَانَسۡتُ نَارٗا لَّعَلِّيٓ ءَاتِيكُم مِّنۡهَا بِقَبَسٍ
أَوۡ أَجِدُ عَلَى ٱلنَّارِ هُدٗى ١٠ فَلَمَّآ أَتَىٰهَا نُودِيَ يَٰمُوسَىٰٓ ١١ إِنِّيٓ
أَنَا۠ رَبُّكَ فَٱخۡلَعۡ نَعۡلَيۡكَ إِنَّكَ بِٱلۡوَادِ ٱلۡمُقَدَّسِ طُوٗى ١٢



(96) Isaan Rabbitti amananii hojiiwwan gaggaarii Rabbiin biratti jaallatamaa ta`an hojjatan, Rabbiin waan isan isa jaallatanii jecha akkasumas gara gabroota isaattis jaallatamuu isaaniitiin jaalala isaa isaaniif kenna.

(97) Yaa Ergamichaa! Qur`aana kana afaan keetiin buufnee laaffisuun keenya, warrra ajaja Rabbiitiin bulanii waan Inni dhorke irraa dhorkamuun isa sodaatan akka ittiin gammachiiftuufi warra falmiifi of guddisuudhaan akkasumas haqa diduu irratti jajjaboo ta`an akka ittiin sodaachiftuufi.

(98) Ummattoota Nuti ummata keetiin dura balleessine maaltu akkana heddummeesse? Har`a ummattoota kana keessaa tokko ni argitaa? Sagalee xiqqoollee isaan irraa ni dhageessaa? wanti isaan xuqe yeroo Rabbiin eeyyame namoota kaanis ni xuqa.

## SUURAA XAAHAA

- Isheen suuraa Makkaati -

**Kaayyoo Suurattii:**

Nabiyyiin (saw) ergaa kana akka baadhatanuufi akka obsa qabaatanu isaan jajjabeessuudha.

**Ibsa suurattii:**

(1) (Xaa Haa): kan akkanaa ilaalchisee jalqaba suuraa Baqaraa keessatti ibsi darbeera.

(2) Yaa Ergamichaa! Ummanni kee sitti amanuu dhabuu isaaniitiin kan ka`e yaaddoftee akka ati lubbuu kee cinqituu jecha Qur`aana sirratti hin buufne.

(3) Namoota Rabbiin sodaa isaatiif isaan filateef gorsa akka ta`uuf jecha malee hin buufne.

(4) Inni gooftaa Guddaa ta`e biraa waan buufameef Qur`aana guddaadha. Rabbii isa ardiifi Samiifi ol fuudhamtuu uumetu isa buuse.

(5) Al-Rahmaan Arshii irratti olta`iinsa isaaf malu ol ta`eera.

(6) Wantoonni Samiifi dachii keessa jiranu akkasumas uumama irraa wantoonni biyyoo gadi jiranu hundumtuu uumamaanis, hojiinis, abbummaadhaanis kanuma isaa qofa.

(7) Yaa Ergamichaa! jecha tokko ol qabdus gadi qabdus Inni hunduma isaa ni beeka. Inni waan dhokataafi waan sanaa gadii kan lubbuu namaa keessa dhokatee jiru ni beeka. Kana irraa womaa isa hin dhokatu.

(8) Rabbiin isa malee kan dhugaan gabbaramu hin jiru. Maqaaleen bareedumaan guutuu honga geessuu taate hundumtuu kanuma isaa qofa. Nabiyyiin (saw) ummata isaanii irraa diddaa yeroo arganu, seenaa Muusaa irraa wanti isaan jajjabeessu immoo dhufe. Rabbiin akkana jedha:

(9) Yaa Ergamichaa! oduun Muusaa ilma Imraan dhugumaan sitti dhufeera.

(10) Yeroo deemsa isaa keessatti ibidda argee maatii isaatiin: an ibidda argeen jira waan ta`eef ibiddaa sana irraa xiifoo (muka ibidda qabu) isinii fiduu yookiin nama karaa irratti na qajeelchu argachuutu mala waan ta`eef asuma turaa yemmuu isaaniin jedhu yaadadhu.

(11) Yeroo ibidda bira dhufu Rabbiin : yaa Muusa! Jechuun isa waame.

(12) An Gooftaa keeti waan ta`eef anaa waliin maqoo bahuuf kophee kee baasi. Ati bowwaa Xuwaa qulqulleeffamaa ta`e keessa jirta.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Qur`aana guddaa kana buusuun lubbuu namootaa ibaadaadhaan rakkisuuf odoo hin ta`in inni kitaaba ittiin gorfamanu kan warri gooftaa isaanii sodaatanu ittiin fayyadamanuudha.
- Rabbiin giddu ajajaafi uumuu walitti qabee dubbate. Akkuma waa uumuun sababa mataa isaa danda`e qabu, akkuma kana waan haqa ta`eefi waan iccitii mataa isaa qabuuf malee hin ajaju; hin dhorkus.
- Abbaa manaa irratti haadha manaa (warra) isaa nyaachisuun, uffisuun, bakka taa`umsaa isheef qopheessuun isa irratti dirqama akka ta`e

وَأَنَا ٱخۡتَرۡتُكَ فَٱسۡتَمِعۡ لِمَا يُوحَىٰٓ ١٣ إِنَّنِيٓ أَنَا ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّآ أَنَا۠
فَٱعۡبُدۡنِي وَأَقِمِ ٱلصَّلَوٰةَ لِذِكۡرِيٓ ١٤ إِنَّ ٱلسَّاعَةَ ءَاتِيَةٌ
أَكَادُ أُخۡفِيهَا لِتُجۡزَىٰ كُلُّ نَفۡسِۭ بِمَا تَسۡعَىٰ ١٥ فَلَا يَصُدَّنَّكَ
عَنۡهَا مَن لَّا يُؤۡمِنُ بِهَا وَٱتَّبَعَ هَوَىٰهُ فَتَرۡدَىٰ ١٦ وَمَا تِلۡكَ
بِيَمِينِكَ يَٰمُوسَىٰ ١٧ قَالَ هِيَ عَصَايَ أَتَوَكَّؤُاْ عَلَيۡهَا
وَأَهُشُّ بِهَا عَلَىٰ غَنَمِي وَلِيَ فِيهَا مَـَٔارِبُ أُخۡرَىٰ ١٨ قَالَ أَلۡقِهَا
يَٰمُوسَىٰ ١٩ فَأَلۡقَىٰهَا فَإِذَا هِيَ حَيَّةٞ تَسۡعَىٰ ٢٠ قَالَ خُذۡهَا
وَلَا تَخَفۡۖ سَنُعِيدُهَا سِيرَتَهَا ٱلۡأُولَىٰ ٢١ وَٱضۡمُمۡ يَدَكَ
إِلَىٰ جَنَاحِكَ تَخۡرُجۡ بَيۡضَآءَ مِنۡ غَيۡرِ سُوٓءٍ ءَايَةً أُخۡرَىٰ ٢٢ لِنُرِيَكَ
مِنۡ ءَايَٰتِنَا ٱلۡكُبۡرَى ٢٣ ٱذۡهَبۡ إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ إِنَّهُۥ طَغَىٰ ٢٤ قَالَ
رَبِّ ٱشۡرَحۡ لِي صَدۡرِي ٢٥ وَيَسِّرۡ لِيٓ أَمۡرِي ٢٦ وَٱحۡلُلۡ عُقۡدَةٗ مِّن
لِّسَانِي ٢٧ يَفۡقَهُواْ قَوۡلِي ٢٨ وَٱجۡعَل لِّي وَزِيرٗا مِّنۡ أَهۡلِي ٢٩ هَٰرُونَ
أَخِي ٣٠ ٱشۡدُدۡ بِهِۦٓ أَزۡرِي ٣١ وَأَشۡرِكۡهُ فِيٓ أَمۡرِي ٣٢ كَيۡ نُسَبِّحَكَ
كَثِيرٗا ٣٣ وَنَذۡكُرَكَ كَثِيرًا ٣٤ إِنَّكَ كُنتَ بِنَا بَصِيرٗا ٣٥ قَالَ قَدۡ
أُوتِيتَ سُؤۡلَكَ يَٰمُوسَىٰ ٣٦ وَلَقَدۡ مَنَنَّا عَلَيۡكَ مَرَّةً أُخۡرَىٰٓ ٣٧



(13) Yaa Muusa! An ergaa kiyya geessisuuf si filadheen jira waan ta`eef beeksisa an sitti godhu dhaggeeffadhu.

(14) Ani Anumatu Rabbiidha; Ana malee dhugaan kan gabbaramu hin jiru; kanaafuu anuma tokkicha gabbari; Ana yaadachuuf jechas salaata haala guutuu ta`een salaati.

(15) Qiyaamaan dhuftuudha. Dhufuun ishees hin oolu. (waa`ee ishee ilaalchisee) dhoksuutti dhihaadheen jira. Uumamni tokkollee yeroo ishee hin beeku. Haa ta`u malee Nabiyyiin waan isaanitti himeef mallattoo ishee ni beeku. Lubbuun hundinuu khayrii ta`us sharrii ta`us waan hojjatteen akka mindeeffamtuufi.

(16) Kanaafuu kaafiroota irraa namni isheetti hin amaniin ishee dhugoomsuufi hojii gaarii ta`een isheedhaaf qophaa`uu irraa akka si hin deebifne.

(17) Yaa Muusa! Isheen harka kee mirgaa keessa jirtu maali?

(18) Muusaan : isheen ulee kiyya; yeroo adeemu isheettan hirkadha. Busaahee kiyyaafis baala ittiin harcaasaaf. Waa biraatiifis ittiin ni fayyadama jedhe.

(19) Rabbiin: yaa Muusa ishee gati jedheen.

(20) Muusaanis ishee gate; achumaan bofa fiigdutti jijjiiramte.

(21) Rabbiin Muusaadhaan: uleettii qabi; bofatti jijjiiramuu ishees hin sodaatin. Yeroo ati ishee qabdu bifa ishee duraaniitti ishee deebifna jedheen.

(22) Harka keetis gara bobaa keetti seensisi; haala adii taateen lamxummaa (barasa) tokko malee mallattoo lammaffaa siif taatee baati.

(23) Yaa Muusa mallattoo kana lachan kan Nuti si argisiifneef mallattoo keenya gurguddoo dandeettii keenya irratti akeektuufi ergamaa Rabbiin biraa ergame ta`uu kee mirkaneessitu si argisiisuu jenneeti.

(24) Yaa Muusa gara Fir`awn deemi. Inni kufrii keessatti daangaa darbeera. Rabbiin irrattis daangaa darbeera.

(25) Muusaan ni jedhe: yaa Rabbi! Akkaan rakkoo baachuu danda`u qoma kiyya naa ballisi.

(26) Dubbii kiyyas naa laaffisi.

(27) Haasaa hubatamaa ta`e akkan dubbadhu dubbannaa irratti dandeettii naa kenni.

(28) Ergaa kee yemmuun qaqqabsiisu akka haasaa kiyya hubatanuuf.

(29) Dubbii kiyya kana keessatti gargaaraa maatii kiyya keessaa ta`e naa kenni.

(30) Obboleessa kiyya Haaruun ilma Imraan

(31) Dugda kiyya ittiin naa cimsi.

(32) Ergaa kiyya keessattis kan natti qindaahu isa godhi.

(33) Qulqulleessuu hedduu ta`e akka si qulqulleessinuu (34) Yaadannoo baayyee ta`es akka si yaaddannuu (35) Ati kan nu
argitu taateetta. Dubbii keenya irraa womaa si hin dhokatu. (36) Rabbiin: yaa Muusa dhugumaan waan ati feete sii ken-
nineerra jedhe. (37) Yeroo lammataatiifis dhugumaan tola sirratti oollee jirra.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Dhimma barbaachisaa ta`e tokko haala gaarii ta`een dhaggeeffachuun dirqama ta`uu, hunda irra immoo kan caalu wahyii Rabbiin biraa ta`e akka ta`e
- Wahyiin dura Muusaatti bu`e aqiidaa ilaalchisee bu`uura lama kan of keessaa qabu yeroo ta`u, isaanis: tokkichummaa Rabbii mirkaneessuufi Qiyaamaatti amanuudha. Booda iimaanaatii dirqamni cimaa salaata akka ta`e (keeyyattoota kanarraa hubanna).
- Warri karaa Rabbitti nama waamanu waan yaadan galmaan gahuuf gidduu isaaniitti walgargaaruun barbaachisaa akka ta`e, Rabbiin Muusaadhaaf obboleessa isaa Haaruuniin ergaa qaqqabsiisuu irratti akka isa gargaaruu jecha akka nabiyyii isaaf godhe
- Namoonni karaa Rabbitti nama waamanu irra guddaa wanti isaan qabaachu qabanu, namoota waamamanu hubachiisuu danda`uudha.

إِذْ أَوْحَيْنَآ إِلَىٰٓ أُمِّكَ مَا يُوحَىٰٓ ٣٨ أَنِ ٱقْذِفِيهِ فِى ٱلتَّابُوتِ فَٱقْذِفِيهِ
فِى ٱلْيَمِّ فَلْيُلْقِهِ ٱلْيَمُّ بِٱلسَّاحِلِ يَأْخُذْهُ عَدُوٌّ لِّى وَعَدُوٌّ لَّهُۥ ۚ وَأَلْقَيْتُ
عَلَيْكَ مَحَبَّةً مِّنِّى وَلِتُصْنَعَ عَلَىٰ عَيْنِىٓ ٣٩ إِذْ تَمْشِىٓ أُخْتُكَ فَتَقُولُ
هَلْ أَدُلُّكُمْ عَلَىٰ مَن يَكْفُلُهُۥ ۖ فَرَجَعْنَٰكَ إِلَىٰٓ أُمِّكَ كَىْ تَقَرَّ عَيْنُهَا
وَلَا تَحْزَنَ ۚ وَقَتَلْتَ نَفْسًا فَنَجَّيْنَٰكَ مِنَ ٱلْغَمِّ وَفَتَنَّٰكَ فُتُونًا ۚ
فَلَبِثْتَ سِنِينَ فِىٓ أَهْلِ مَدْيَنَ ثُمَّ جِئْتَ عَلَىٰ قَدَرٍ يَٰمُوسَىٰ ٤٠
وَٱصْطَنَعْتُكَ لِنَفْسِى ٤١ ٱذْهَبْ أَنتَ وَأَخُوكَ بِـَٔايَٰتِى وَلَا
تَنِيَا فِى ذِكْرِى ٤٢ ٱذْهَبَآ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ إِنَّهُۥ طَغَىٰ ٤٣ فَقُولَا لَهُۥ قَوْلًا
لَّيِّنًا لَّعَلَّهُۥ يَتَذَكَّرُ أَوْ يَخْشَىٰ ٤٤ قَالَا رَبَّنَآ إِنَّنَا نَخَافُ أَن يَفْرُطَ
عَلَيْنَآ أَوْ أَن يَطْغَىٰ ٤٥ قَالَ لَا تَخَافَآ ۖ إِنَّنِى مَعَكُمَآ أَسْمَعُ وَأَرَىٰ
٤٦ فَأْتِيَاهُ فَقُولَآ إِنَّا رَسُولَا رَبِّكَ فَأَرْسِلْ مَعَنَا بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ
وَلَا تُعَذِّبْهُمْ ۖ قَدْ جِئْنَٰكَ بِـَٔايَةٍ مِّن رَّبِّكَ ۖ وَٱلسَّلَٰمُ عَلَىٰ مَنِ ٱتَّبَعَ
ٱلْهُدَىٰٓ ٤٧ إِنَّا قَدْ أُوحِىَ إِلَيْنَآ أَنَّ ٱلْعَذَابَ عَلَىٰ مَن كَذَّبَ
وَتَوَلَّىٰ ٤٨ قَالَ فَمَن رَّبُّكُمَا يَٰمُوسَىٰ ٤٩ قَالَ رَبُّنَا ٱلَّذِىٓ أَعْطَىٰ
كُلَّ شَىْءٍ خَلْقَهُۥ ثُمَّ هَدَىٰ ٥٠ قَالَ فَمَا بَالُ ٱلْقُرُونِ ٱلْأُولَىٰ ٥١



38 Haadha keetti waan Rabbiin hamaa Fir`awn irraa ittiin si eege keessaa waan beeksisa itti goone yeroo itti goonu sana

39 Yeroo isheetti beeksisa goonu: erga deesseen booda sanduuqa keessa kaa`i. Achiin sanduuqicha galaana keessa buusi jechuun ishee ajajnee turre. Ajaja nurraa ta`een galaanichis daariitti isa gata waan ta`eef. Achiin diinni kiyyaafi diinni isaa Fir`awn isa fuudha. (yaa Muusa!) eeguufi tika kiyyaan akka guddattuu jecha jaalala narraa ta`e sirra keenyaan namoonni si jaallatan.

40 Obboleettiin kee lakkoofsuma sanduuqni deemuun isa hordofaa yemmuu deemtuufi namoota isa fuudhaniin: nama isa eegu, kan isa hoosisuufi isa guddisu isinii himuu? yeroo jettu, gara isheetti deebi`uu keetiin akka isheen gammadduufi sababa keetiin akka isheen hin gaddine gara haadha keetti si deebisuudhaan tola sitti oollee jirra. Namticha Misraa aboottiidhaan (booksiin) rukutte sana ni ajjeefte. Achiin (adabbii isaanii irraa) nagaa si baasuudhaan tola sitti oolle. Mokkoroo si qunnamu hunda dabaree dabareedhaan irraa bilisa si goone. Yaa Muusa! (Biyyaa) baatee waggaa hedduuf biyya Madyan erga turteen booda yeroo siin dubbachuuf murtaa`etti (deebitee) dhufte.

41 Akka ati ergamaa Narraa ergame taatee ergaa An sitti dabarsu qaqqabsiiftuufan si filadhe.

42 Yaa Muusa! Atiifi obboleessi kee Haaruun mallattoo keenya dandeettii Rabbiifi tokkichummaa isaatti akeektuun gara Fir`awn deemaa. Gara kootti waamicha gochuufi yaadannoo kiyya irraa hin laafinaa.

43 Gara Fir`awn deemaa. Inni kufriifi Rabbiin buluu diduu irratti daangaa kan darbeedha.

44 Akka ittiin gorfamee Rabbiin sodaatee tawbatuu jecha, jecha laafaa kan dalga hin qabne isatti dubbadhaa.

45 Muusaaniifi Haaruun: odoo waamichi nuti isaaf goonu bakka hin gahin tarkaanfii nutti fudhata; yookiin ajjeechaafi wanta biraatiin daangaa nutti darbee nu miidha jechuu sodaanna jedhan.

46 Rabbiin: hin sodaatinaa. An tumsaafi gargaarsaan isin faanan jira. Waan gidduu keessaniifi gidduu isaatti taasifamu ni arga; ni dhagahas isaaniin jedhe.

47 Kanaafuu itti deemaatii: yaa Fir`awn nuti ergamooata Gooftaa keetiiti waan taneef Ilmaan Israa`iil dhiira isaanii ajjeesuufi dubara isaanii dhiisuun isaan hin adabinii nu duukaa isaan ergi isaan jedhaa. Dhugaa dubbachuu keenyaaf Gooftaa keenya biraa ragaa sitti fidnee jirra. Adabbii Rabbii irraa nagaa ta`uun nama amanee qajeeluma Rabbii hordofeefi.

48 Dhugumaan Rabbiin addunyaattis ta`ee aakhiraatti adabbiin warra mallattoowwan Rabbitti kafareefi waan ergamoonni ittiin dhufan nama sobsiiseef jira jechuu beeksisa nutti godheera.

49 Fir`awn waan inni ittiin dhufe haala mormuun: yaa Muusa! Rabbiin isin gara keetti nu erge jettan sun isa kami? jedhe.

50 Muusaan: Gooftaan keenya isa wanta hundaaf suuraa isaaf malu isaa kenne sana. Sana booda wantoota uume (hunda) waan uumeef qajeelche jedhe.

51 Fir`awn: dubbiin ummattoota duraan kufrii irra turanii akkam? jedhe.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Eeguuniifi gargaarsi Rabbiin Muusaadhaaf akkasumas nabiyyootaafi ergamoota godhe guutuu ta`uu isaa, hordoftoonni isaaniitis akkuma Rabbitti dhihaatanuun kana irraa qooda kan qabanu ta`uu
- Uumama hunda qajeelchuu isaa irraa kan ka`e hundumtuu isaanii waan itti qajeelfaman sana irratti hundaa`uun faayidaa mataa isaaniitiif yeroo socha`anuufi akkasumas miidhaa lubbuu ofii irraa yeroo deebisanu agarta.
- Gaariitti ajajanii hamaa irraa dhorkuun bu`aa inni qabu, kun immoo nama humna qabu irratti yeroo godhamu suutaan akka ta`uu qabu
- Beekumsa nama irraa fagoo ta`e kan darbe, kan amma jiruufi waan siichi dhufu kan beeku Rabbiin qofa akka ta`e

قَالَ عِلۡمُهَا عِندَ رَبِّي فِي كِتَٰبٖۖ لَّا يَضِلُّ رَبِّي وَلَا يَنسَى ٥٢ ٱلَّذِي
جَعَلَ لَكُمُ ٱلۡأَرۡضَ مَهۡدٗا وَسَلَكَ لَكُمۡ فِيهَا سُبُلٗا وَأَنزَلَ مِنَ
ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ فَأَخۡرَجۡنَا بِهِۦٓ أَزۡوَٰجٗا مِّن نَّبَاتٖ شَتَّىٰ ٥٣ كُلُواْ
وَٱرۡعَوۡاْ أَنۡعَٰمَكُمۡۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّأُوْلِي ٱلنُّهَىٰ ٥٤ ۞ مِنۡهَا
خَلَقۡنَٰكُمۡ وَفِيهَا نُعِيدُكُمۡ وَمِنۡهَا نُخۡرِجُكُمۡ تَارَةً أُخۡرَىٰ ٥٥ وَلَقَدۡ
أَرَيۡنَٰهُ ءَايَٰتِنَا كُلَّهَا فَكَذَّبَ وَأَبَىٰ ٥٦ قَالَ أَجِئۡتَنَا لِتُخۡرِجَنَا
مِنۡ أَرۡضِنَا بِسِحۡرِكَ يَٰمُوسَىٰ ٥٧ فَلَنَأۡتِيَنَّكَ بِسِحۡرٖ مِّثۡلِهِۦ
فَٱجۡعَلۡ بَيۡنَنَا وَبَيۡنَكَ مَوۡعِدٗا لَّا نُخۡلِفُهُۥ نَحۡنُ وَلَآ أَنتَ مَكَانٗا
سُوٗى ٥٨ قَالَ مَوۡعِدُكُمۡ يَوۡمُ ٱلزِّينَةِ وَأَن يُحۡشَرَ ٱلنَّاسُ ضُحٗى
٥٩ فَتَوَلَّىٰ فِرۡعَوۡنُ فَجَمَعَ كَيۡدَهُۥ ثُمَّ أَتَىٰ ٦٠ قَالَ لَهُم
مُّوسَىٰ وَيۡلَكُمۡ لَا تَفۡتَرُواْ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبٗا فَيُسۡحِتَكُم بِعَذَابٖۖ
وَقَدۡ خَابَ مَنِ ٱفۡتَرَىٰ ٦١ فَتَنَٰزَعُوٓاْ أَمۡرَهُم بَيۡنَهُمۡ وَأَسَرُّواْ
ٱلنَّجۡوَىٰ ٦٢ قَالُوٓاْ إِنۡ هَٰذَٰنِ لَسَٰحِرَٰنِ يُرِيدَانِ أَن يُخۡرِجَاكُم
مِّنۡ أَرۡضِكُم بِسِحۡرِهِمَا وَيَذۡهَبَا بِطَرِيقَتِكُمُ ٱلۡمُثۡلَىٰ ٦٣
فَأَجۡمِعُواْ كَيۡدَكُمۡ ثُمَّ ٱئۡتُواْ صَفّٗاۚ وَقَدۡ أَفۡلَحَ ٱلۡيَوۡمَ مَنِ ٱسۡتَعۡلَىٰ ٦٤

ربع الحزب ٣٢



(52) Muusaan Fir`awniin: ummanni sun maal akka ta`an kan beeku Gooftaa kiyya qofa. Lawhal Mahfuuz keessatti barreeffamee jira. Gooftaan kiyya beekumsa ishee ilaalchisee hin dogongoru; hin irraanfatus jedhe.

(53) Rabbii isa akka irra jiraattanuu jecha dachii diriiraa isiniif godhe, ishee keessas daandiiwwan irra deemuuf mijooftuu taate isiniif godhe. Samii irraa bishaan bokkaa isinii buuse. Bisaan kanaan biqiloota gosa adda addaa baafne.

(54) Yaa namootaa! gaggaarii Nuti isiniif baasne irraa nyaadhaa; bayladoota keessanis nyaachisaa. Qananii dubbataman kana keessa warra sammuu qabanuuf ragaalee dandeettii tokkichummaa Rabbitti akeekantu jiru.

(55) Biyyoo lafaa irraa abbaa keessan Aadamiin uumne. Yeroo isin duutanis akka owwaalamtanu isin gochuun isheetti isin deebifna. Si`a lammaffaatiifis guyyaa Qiyaamaa ishee keessaa isin baafna.

(56) Dhugumaan Fir`awniif mallattoolee keenya salgan ifa gooneerraaf. Ishees erga argeen booda ni sobsiise. Waamicha gara iimaanaatti isaaf godhame fudhachuu dide.

(57) Fir`awn ni jedhe: yaa Muusa! Sihrii fuutee dhufteen biyya Misraa keessaa nu baasuufi akka mootummaan sii qofaaf ta`u feetaa?

(58) Yaa Muusa! Sihrii akka keetiitiin sitti dhufna waan ta`eef gidduu keenyaafi gidduu keetti beellama yeroon isaatiifi bakki isaa beekamu, kan nutis atis irraa hin hafne bakka giddu gala ta`e irratti nuuf beellami.

(59) Muusaanis Fir`awniin: gidduu keessaniifi gidduu keenyatti beellamni guyyaa namoonni walitti qabamanu guyyaa iidaa waaree irratti haa ta`u. jedhe.

(60) Achiin Fir`awn haala garagaleen deemee malaafi hamaa isaa qindeessee yeroofi bakka jedhametti dhufe.

(61) Muusaan haalaa saahiroota Fir`awn gorsuun akkana jedhe: beekkadhaa! Sihrii ittiin nama gowwoomsitanuun Rabbirratti soba hin uuminaa. Akka Rabbiin balaa isa biraa ta`een hunda keessan akka hin fixnee jecha. Warri Rabbirratti soban salphataniiru waan ta`eef.

(62) Saahiroonni haasaa Muusaa yeroo dhagahanu wal harkatti qaban. Gadi qabaniis waliin maryatan.

(63) Gariin isaanii gariidhaan gadi qabanii ni jedhan: Muusaaniifi Haaruun saahirtoota. Sihrii isaaniitiin Misraa keessaa isin baasuu fedhu. Karaa keessan isa caalaa ta`eefi deemsa keessan ol ta`aa ta`e irraa isin baasuu fedhu.

(64) Waan ta`eef dubbii keessan irratti walii galaa; walis hin dhabinaa. Achiin hiriiraan kottaatii waan isin harka jiru yeroo tokkicha darbadhaa. Har`a namni falmaa isaa injifate waan barbaade argateera jedhan.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Biqilaa bifaafi gosaan adda adda ta`an lafa keessaa baasuun, dandeettii Rabbiifi kan kana hojjate jiraachuu irratti ragaa ifa galadha.
- Du`anii kaafamuu ilaalchisee Rabbiin ragaa lama kan sammuun itti qaqqabuun danda`amu dubbate. Isaanis: lafa du`e keessaa biqilaa baasuufi biyyoo irraa namoota uumee isuma irraa deebisee isaan kaasuudha.
- Mormiin Fir`awn mormii diddaati. Sababni isaas ragaa dhageettiin odoo hin taane ijaan arge waan ta`eef. Wallaaluma lubbuu isaatiin ishee irraa of gahe.
- Muusaan jechi Rabbii akka ol ta`uufi amantaan isaas akka dirree bahu akkasumas fuldura namootaatti walfalmiin akka gaggeeffamuufi kufriinis akka salphatuuf guyyaa iidaa filate.

قَالُواْ يَٰمُوسَىٰٓ إِمَّآ أَن تُلۡقِيَ وَإِمَّآ أَن نَّكُونَ أَوَّلَ مَنۡ أَلۡقَىٰ ٦٥ قَالَ بَلۡ
أَلۡقُواْۖ فَإِذَا حِبَالُهُمۡ وَعِصِيُّهُمۡ يُخَيَّلُ إِلَيۡهِ مِن سِحۡرِهِمۡ أَنَّهَا
تَسۡعَىٰ ٦٦ فَأَوۡجَسَ فِي نَفۡسِهِۦ خِيفَةٗ مُّوسَىٰ ٦٧ قُلۡنَا لَا تَخَفۡ إِنَّكَ
أَنتَ ٱلۡأَعۡلَىٰ ٦٨ وَأَلۡقِ مَا فِي يَمِينِكَ تَلۡقَفۡ مَا صَنَعُوٓاْۖ إِنَّمَا صَنَعُواْ
كَيۡدُ سَٰحِرٖۖ وَلَا يُفۡلِحُ ٱلسَّاحِرُ حَيۡثُ أَتَىٰ ٦٩ فَأُلۡقِيَ ٱلسَّحَرَةُ سُجَّدٗا
قَالُوٓاْ ءَامَنَّا بِرَبِّ هَٰرُونَ وَمُوسَىٰ ٧٠ قَالَ ءَامَنتُمۡ لَهُۥ قَبۡلَ أَنۡ ءَاذَنَ
لَكُمۡۖ إِنَّهُۥ لَكَبِيرُكُمُ ٱلَّذِي عَلَّمَكُمُ ٱلسِّحۡرَۖ فَلَأُقَطِّعَنَّ أَيۡدِيَكُمۡ
وَأَرۡجُلَكُم مِّنۡ خِلَٰفٖ وَلَأُصَلِّبَنَّكُمۡ فِي جُذُوعِ ٱلنَّخۡلِ وَلَتَعۡلَمُنَّ
أَيُّنَآ أَشَدُّ عَذَابٗا وَأَبۡقَىٰ ٧١ قَالُواْ لَن نُّؤۡثِرَكَ عَلَىٰ مَا جَآءَنَا مِنَ
ٱلۡبَيِّنَٰتِ وَٱلَّذِي فَطَرَنَاۖ فَٱقۡضِ مَآ أَنتَ قَاضٍۖ إِنَّمَا تَقۡضِي هَٰذِهِ
ٱلۡحَيَوٰةَ ٱلدُّنۡيَآ ٧٢ إِنَّآ ءَامَنَّا بِرَبِّنَا لِيَغۡفِرَ لَنَا خَطَٰيَٰنَا وَمَآ أَكۡرَهۡتَنَا
عَلَيۡهِ مِنَ ٱلسِّحۡرِۗ وَٱللَّهُ خَيۡرٞ وَأَبۡقَىٰٓ ٧٣ إِنَّهُۥ مَن يَأۡتِ رَبَّهُۥ مُجۡرِمٗا
فَإِنَّ لَهُۥ جَهَنَّمَ لَا يَمُوتُ فِيهَا وَلَا يَحۡيَىٰ ٧٤ وَمَن يَأۡتِهِۦ مُؤۡمِنٗا قَدۡ
عَمِلَ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فَأُوْلَٰٓئِكَ لَهُمُ ٱلدَّرَجَٰتُ ٱلۡعُلَىٰ ٧٥ جَنَّٰتُ عَدۡنٖ
تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَاۚ وَذَٰلِكَ جَزَآءُ مَن تَزَكَّىٰ ٧٦



(65) Saahiroonni Muusaadhaan(as): yaa Muusa! Lama keessaa tokko filadhu. Sihrii sirka jiru ati jalqaba gatuu yookiin nuti jalqabuu jedhan.

(66) Muusaan: jalqaba waan isin harka jiru isin gataa jedhe. Achiin waan isaan harka jiru gatan. Yeroo kana sihrii isaan gatan irraa funyoon isaaniifi uleen isaanii Muusaatti bofa ariitiidhaan fiigdu itti fakkaate.

(67) Muusaan waan isaan hojjatan irraa sodaa (itti dhagahame) of keessa dhokse.

(68) Rabbiin Muusaa tasgabbeessuuf jecha: yaa Muusa! Injifannoofi gargaarsa argachuun situ gararreedha waan ta`eef waan sitti fakkeeffame ilaalchisee hin sodaatin isaan jenne.

(69) Ulee ishee harka kee mirgaa keessa jirtu gati. Bofatti jijjiiramtee sihrii irraa waan isaan hojjatan liqimsitii. wanti isaan hojjatan yaada hamaa sihrii irraa ta`eedha. Eessattuu yoo ta`e namni sihrii hojjatu waan fedhe hin argatu.

(70) Achiin Muusaan ulee isaa gate; achumaan bofatti jijjiiramtee waan saahiroonni hojjatan liqimsite. Achiin saahiroonni wanti Muusaa harka jiru Rabbiin biraa akka ta`eefi sihrii akka hin taane yemmuu baranu Rabbiif sujuuda bu`an. Gooftaa uumama hundaa Gooftaa Muusaafi Haaruunitti amanne jedhan.

(71) Fir`awn amanuu saahirootaa haala mormuun akkasumas haala isaanitti kakatuun: utuun kana isiniif hin eeyyaminiin duratti Muusaatti amantanii? Yaa Saahiroota! Muusaan dura bu`aa keessan isa sihrii isin barsiiseedha. Akka isin namoota biraatiif gorsa taatanuu jecha tokko tokkoon keessan irraa harkaafi miila waldabarseetan kuta; qaama keessan immoo hanga duutanutti hundee nakhliitti isin fannisa. Yeroo kana anaafi Gooftaa Muusaa irraa adabbiin eenyuu akka cimaa ta`eefi itti fufaa ta`e ni bartu jedhe.

(72) Saahiroonni Muusaadhaan: yaa Fir`awn! Ragaalee iftuu nutti dhufan dhiifnee si hordofuu hin filannu; akkasumas Gooftaa isa nu uume dhiifnee sii hin filannu waan ta`eef waan nutti gootu nutti godhi. Aangoon ati nurraa qabdu addunyaa kana qofa irratti. Taayitaan keetis ni bada jedhan.

(73) Akka Rabbiin kufriifi badii nuti duraan dabarsine nuuf dhiisuufi badii sihrii akka nuti isa barannuufi Muusaa ittiin injifannu irratti nu giddisiifte sana akka nurraa haquu jecha Rabbitti amanneerra. Mindaan Rabbiin nuuf kennu, Mindaa ati nuuf wereegde caala; akkasumas adabbiin Rabbii, adabbii ati ittiin nu sodaachiftu caalaa turaadha (jedhan).

(74) Namni guyyaa Qiyaamaa haala isatti kaafareen Gooftaa isaatiin walgahu, mindaan isaa ibidda jaahannam. yoomuu ishee keessa jiraata. Du`es adabbii ishee irraa aara hin galfatu; jireenya gaariis hin jiraatu.

(75) Namni guyyaa Qiyaamaa haala Gooftaa isaatti amnaneen hojii gagaarii hojjatee isaan walgahe, warreen haala gaarii kanaan ibsaman isaaniif sadarkaalee ol fuudhamtuu taatetu jirtiif.

(76) Sadarkaaleen kun jannata taa`umsaa kan jala gamoo ishee laggeen yaatuudha. Ishee keessa haala keessaa hin baafamneen jiraatu. Mindaan dubbatame kun mindaa nama kufriifi badii irraa qulqullaa`eeti.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Namni sihrii hojjatu eessattu hin milkaahu; gaariis ta`us hamaa ta`us yaadni isaa sihriidhaan galma hin gahuuf.
- Iimaaniin raajii hojjaata. iimaaniin saahirootaa dhugumaan tabba caalaa kan gadi dhaabbateedha. kanaafuu adabbiin addunyaa salphaa isaanitti ta`e; sodaachisa Fir`awnis waa tokkotti hin daballe.
- Haalli mootolii birokraatawaa warra haqa qabatanii jiranu tarkaanfii cimaa ta`een sodaachisuu akka ta`e

وَلَقَدْ أَوْحَيْنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰٓ أَنْ أَسْرِ بِعِبَادِى فَٱضْرِبْ لَهُمْ طَرِيقًا
فِى ٱلْبَحْرِ يَبَسًا لَّا تَخَٰفُ دَرَكًا وَلَا تَخْشَىٰ ٧٧ فَأَتْبَعَهُمْ فِرْعَوْنُ
بِجُنُودِهِۦ فَغَشِيَهُم مِّنَ ٱلْيَمِّ مَا غَشِيَهُمْ ٧٨ وَأَضَلَّ فِرْعَوْنُ قَوْمَهُۥ
وَمَا هَدَىٰ ٧٩ يَٰبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ قَدْ أَنجَيْنَٰكُم مِّنْ عَدُوِّكُمْ وَوَٰعَدْنَٰكُمْ
جَانِبَ ٱلطُّورِ ٱلْأَيْمَنَ وَنَزَّلْنَا عَلَيْكُمُ ٱلْمَنَّ وَٱلسَّلْوَىٰ ٨٠ كُلُوا۟ مِن
طَيِّبَٰتِ مَا رَزَقْنَٰكُمْ وَلَا تَطْغَوْا۟ فِيهِ فَيَحِلَّ عَلَيْكُمْ غَضَبِى
وَمَن يَحْلِلْ عَلَيْهِ غَضَبِى فَقَدْ هَوَىٰ ٨١ وَإِنِّى لَغَفَّارٌ لِّمَن تَابَ
وَءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحًا ثُمَّ ٱهْتَدَىٰ ٨٢ ۞ وَمَآ أَعْجَلَكَ عَن
قَوْمِكَ يَٰمُوسَىٰ ٨٣ قَالَ هُمْ أُو۟لَآءِ عَلَىٰٓ أَثَرِى وَعَجِلْتُ إِلَيْكَ
رَبِّ لِتَرْضَىٰ ٨٤ قَالَ فَإِنَّا قَدْ فَتَنَّا قَوْمَكَ مِنۢ بَعْدِكَ وَأَضَلَّهُمُ
ٱلسَّامِرِىُّ ٨٥ فَرَجَعَ مُوسَىٰٓ إِلَىٰ قَوْمِهِۦ غَضْبَٰنَ أَسِفًا قَالَ
يَٰقَوْمِ أَلَمْ يَعِدْكُمْ رَبُّكُمْ وَعْدًا حَسَنًا أَفَطَالَ عَلَيْكُمُ ٱلْعَهْدُ
أَمْ أَرَدتُّمْ أَن يَحِلَّ عَلَيْكُمْ غَضَبٌ مِّن رَّبِّكُمْ فَأَخْلَفْتُم
مَّوْعِدِى ٨٦ قَالُوا۟ مَآ أَخْلَفْنَا مَوْعِدَكَ بِمَلْكِنَا وَلَٰكِنَّا حُمِّلْنَآ
أَوْزَارًا مِّن زِينَةِ ٱلْقَوْمِ فَقَذَفْنَٰهَا فَكَذَٰلِكَ أَلْقَى ٱلسَّامِرِىُّ ٨٧

نصف الحزب ٣٢



77 Dhugumaan Muusaatti gabroota kiyya fuudhii halkan odoo namtokko hin bariin Misraa keessaa bahi; erga uleen rukutteen bood galaana keessa karaa gogaa isaaniif godhi. Haala nagaa taataniin Fir`awniifi tuutni isaa nu qaqqaban jechuu odoo hin sodaatin, akkasumas galaanaan nyaatamuu odoo hin sodaatin adeemi jechuu beeksisa itti goone.

78 Achiin Fir`awn waraana isaa qabatee isaan hordofe. Isaaf waraana isaa wanti aguuge isaan aguuge. Waan isaan aguuge Rabbiin malee wanti beeku hin jiru.
Hundumtuu isaanii nyaatamani dhuman. Muusaaniifi namoonni isaa waliin jiranu nagaa bahan.

79 Fir`awn kufrii isaaniif bareecheen ummata isaa salphise. Sobaan isaan gane. Karaa qajeelumaa irras isaan hin buufne.

80 Ilmaan Israa`iil Fir`awniifi tuuta isaa irraa erga bilisa goonee booda: yaa Ilmaan Israa`iil! Dhugumaan diina keessan irraa nagaa isin gooneerra; bowwaa tulluu Xuur cinaa gara mirgaatti argamutti Muusaa haasofsiisuuf isin beellamnee turre. Tiihi keessa yemmuu jirtanu tola keenya irraa dhugaatii mii`aawaa akka dammaa foon sinbirroo xiqqoo bareedduu kan taate gogorrii kan fakkaattu isiniif buusne.

81 Mimmi`ooftuu Nuti isiniif buufne irraa nyaata halaala ta`e nyaadhaa. Waan Nuti halaala isiniif goone gara isa dhorkaa goonetti geessuun daangaa hin darbinaa. Dallansuu kootu isinitti bu`irraa waan ta`eef. Namni dallansuun kiyya itti bu`e, dhugumaan addunyaafi aakhiraatti salphateera.

82 An nama gara kootti tawbatee natti amane akkasumas hojii gaarii hojjate, ergasii haqa irratti gadi dhaabbateef guddisee kan dhiisuufi guddisee kan irra darbuudha.

83 Yaa Muusa! ummata kee dugdubba keetti dhiiftee Maaltu isaan irraa akka ariifattee dhuftu si godhe?

84 Kunoo dugduubba kiyya jiru; natti qaqqabu; ummata kiyya gatee gara kee arifadhee dhufuu kiyyaan akka ati narraa jaallattuufan jedhe.

85 Nuti ummata kee ati dugduuba keetti dhiiftee dhufte jibicha gabbaruudhaan isaan mokkorree jirra. Saamiriyyiin isa gabbarutti isaan waamee jira. Kanaanis isaan jallisee jira jedhe.

86 Achiin Muusaan jibicha gabbaruu isaaniitiin dallanee haala gadduun gara ummata isaatti deebi`e. Muusaan: yaa ummata kiyya! Tawraatiin isinitti buusuudhaan akkasumas jannata isin seensisuudhaan waada gaarii ta`e isiniif hin seennee? Barri isinitti dheerannaan irraanfattanii? Moo hojii keessan kanaan dallansuun Rabbii akka isinitti bu`u barbaaddaniiti? Kanaaf hanga an gara keessan deebi`uutti ibaadaa irratti gadidhaabbattanii beellama kiyya eeguu diddanii? jedhe.

87 Ummanni Muusaa: yaa Muusa! Rakkanneeti malee fedhii keenyan beellama kee hin diigne. Dhugumaan faaya ummata Fir`awn irraa ba`aa ulfaataa baachifamnee turre. Kanaafuu ishee irraa bilisa ta`uuf jecha boolla keessatti ishee darbine. Akkuma nuti boollatti ishee ganne, Saamiriyyiinis biyyoo kottee farda Jibriil irraa waan isa harka jiru boolla sana keessa buuse jedhan.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Hojii Rabbii Keessaa tokko warra diina Mu`uminoota a ta`an haala qalbii warra amananii aara galfachiisuun akka isaan balleessu
- Namni jallaan mataa isaatiifis namoota kaaniifis bu`aa hin qabu sababni isaas karaa qajeelaa irraa isaan jallisa; waan gaariifi waan bilisa isaan baasutti isaan hin qajeelchu.
- Qananiin tokko eeguufi galata galchuu barbaaddi. Ishee mormuun akka dallansuun Rabbiitiifi balaan isaa namatti bu`u gooti.
- Rabbiin nama shirkii, kufriifi badii irraa tawbatee isatti amanee, hojii gaggaarii hojjatee hanga du`utti isa irratti gadi dhaabbateef kan akkan dhiisuudha.
- Sardammiin jibbamaa ta`us hojii gaarii irratti immoo jaallatamaadha.

فَأَخۡرَجَ لَهُمۡ عِجۡلٗا جَسَدٗا لَّهُۥ خُوَارٞ فَقَالُواْ هَٰذَآ إِلَٰهُكُمۡ
وَإِلَٰهُ مُوسَىٰ فَنَسِيَ ٨٨ أَفَلَا يَرَوۡنَ أَلَّا يَرۡجِعُ إِلَيۡهِمۡ قَوۡلٗا
وَلَا يَمۡلِكُ لَهُمۡ ضَرّٗا وَلَا نَفۡعٗا ٨٩ وَلَقَدۡ قَالَ لَهُمۡ هَٰرُونُ
مِن قَبۡلُ يَٰقَوۡمِ إِنَّمَا فُتِنتُم بِهِۦۖ وَإِنَّ رَبَّكُمُ ٱلرَّحۡمَٰنُ فَٱتَّبِعُونِي
وَأَطِيعُوٓاْ أَمۡرِي ٩٠ قَالُواْ لَن نَّبۡرَحَ عَلَيۡهِ عَٰكِفِينَ حَتَّىٰ يَرۡجِعَ
إِلَيۡنَا مُوسَىٰ ٩١ قَالَ يَٰهَٰرُونُ مَا مَنَعَكَ إِذۡ رَأَيۡتَهُمۡ ضَلُّوٓاْ ٩٢
أَلَّا تَتَّبِعَنِۖ أَفَعَصَيۡتَ أَمۡرِي ٩٣ قَالَ يَبۡنَؤُمَّ لَا تَأۡخُذۡ بِلِحۡيَتِي
وَلَا بِرَأۡسِيٓۖ إِنِّي خَشِيتُ أَن تَقُولَ فَرَّقۡتَ بَيۡنَ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ
وَلَمۡ تَرۡقُبۡ قَوۡلِي ٩٤ قَالَ فَمَا خَطۡبُكَ يَٰسَٰمِرِيُّ ٩٥ قَالَ
بَصُرۡتُ بِمَا لَمۡ يَبۡصُرُواْ بِهِۦ فَقَبَضۡتُ قَبۡضَةٗ مِّنۡ أَثَرِ
ٱلرَّسُولِ فَنَبَذۡتُهَا وَكَذَٰلِكَ سَوَّلَتۡ لِي نَفۡسِي ٩٦ قَالَ
فَٱذۡهَبۡ فَإِنَّ لَكَ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ أَن تَقُولَ لَا مِسَاسَۖ وَإِنَّ لَكَ
مَوۡعِدٗا لَّن تُخۡلَفَهُۥۖ وَٱنظُرۡ إِلَىٰٓ إِلَٰهِكَ ٱلَّذِي ظَلۡتَ عَلَيۡهِ
عَاكِفٗاۖ لَّنُحَرِّقَنَّهُۥ ثُمَّ لَنَنسِفَنَّهُۥ فِي ٱلۡيَمِّ نَسۡفًا ٩٧ إِنَّمَآ
إِلَٰهُكُمُ ٱللَّهُ ٱلَّذِي لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۚ وَسِعَ كُلَّ شَيۡءٍ عِلۡمٗا ٩٨

(88) Faaya kana irraa Saamiriyyiin Ilmaan Israa`iilitiif qaama jibichaa kan lubbuu hin qabne isaaniif tolche. Akkuma horiin marrattu Marrata. Namoonni hojii Saamiriyyii kanaan mokkoraman (yeroo kana arganu): kun gooftaa keessaniifi gooftaa Muusaati. Garuu asitti isa irraanfate jedhan.

(89) Warreen jibichaan mokkoraman kun akka jibichichi isaaniin hin dubbanneefi isaan jalaa hin dhowwaanne, isaan irraayis ta`ee namoota biraa irraa miidhaa deebisuufi faayidaa tokko isaaniif fiduu akka hin dandeenye hin arganuu?

(90) Utuu Muusaan gara isaaniitti deebi`ee hin dhufiniin duratti dhugumaan Haaruun: jibicha warqee irraa tolchuun, akkasumas marrannaan isaa nama amane kaafira irraa adda baasuudhaaf malee waa biraatiifii miti. Yaa ummata kiyya! Gooftaan keessan isa marartee of harkaa qabu malee isa miidhaafi faayidaa isinii fiduu hin dandeenyee miti; kanaafuu isa tokkicha gabbaruu irratti anaan bulaa. Waan isa malee jiru gabbaruu dhiisuun ajaja kiyyaan bulaa isaaniin jedhee ture.

(91) Warri gabbarsuu jibichaatiin mokkoraman: hanga Muusaan nutti deebi`utti isa gabbaruu gonkumaa hin dhiifnu jedhan.

(92) Muusaan obboleessa isaa Haaruuniin ni jedhe: yeroo isaan Rabbiin gaditti jibicha gabbaruun jallatanu maaltu (isaan dhorkuu irraa) si dhorke?

(93) Isaan dhiiftee na bira dhufuu? Yeroon bakka si buuse deemu ajaja kiyya diddee?

(94) Muusaan areedaafi mataa obboleessa isaa qabee yeroo isa harkisu, Haaruun akka isa mararfatu gochuuf jecha: yaa ilma haadha kiyyaa! Areeda kiyyas rifeensa mataa kiyas hin qabin. Isaanii waliin hafuu kiyyaaf sababan qaba. yoon qophaatti isaan gatee deeme gargar bahu jechuun sodaadhe; akkasumas gargar isaan baafte; dhaamsa kiyyas hin eegne naan jetta jedheen sodaadhe.

(95) Muusaan Saamiriyyiidhaan: yaa Saamiriyyi! sihoo maaltu kanatti si kaase? jedheen.

(96) Saamiriyyiin Muusaadhaan: waan isaan hin argineen arge; dhugumaan Jibriiliin farda irratti argeen ture. Achiin bakka fardii isaa hojjate irraa biyyoo hammaarrii tokko fuudheetan faaya baqfamaa suuraa jibichatiin hojjatame kana irratti gate. Achiin kanarraa jibichii sagalee qabu kan lubbuu hin qabne uumame. Akka kana hojjachuu lubbuun kiyya naa bareechite jedhe.

(97) Muusaan Saamiriyyiidhaan: egaa deemi. Hanga lubbuun kee jirtutti hin xuqu hin xuqamus jechuutu siif jira. Haala gatamteen qophaa jiraatta. Guyyaa Qiyaamaas beellama itti qoratamtuufi itti adabamtuutu siif jira. Rabbiin beellama sana gonkumaa siif guutuu hin dhiisu. Jibicha Rabbii gaditti gabbaramaa kee godhattee isa gabbaruutti deebite sanas ilaali. Hanga inni daaraa ta`utti ibidda itti qabsiifna. Achiin akka ciraan isaa hin jiraanneef galaanarra isa facaafna jedheen.

(98) Yaa namootaa! gabbaramaan keessan kan dhugaa, Rabbii isa isa malee gooftaan dhugaan gabbaramu hin jirre sana. Beekumsi tokko isa jalaa hin dhokatu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Namoonni karaa warra jallataatti haqa dabsuudhaan akka namoota sossobanu
- Dallansuun faarfamaa ta`e, yeroo wanti Rabbiin dhorke hojjatamu dallanuudha.
- Keeyyattoota kana keessa warra bid`aafi badii adda addaa hojjatanu mormuun, ittiin ooduuniifi akka isaan namaan wal hin makanne goochuun akka jiru argisiisa.
- Keeyyattoota kana keessa Rabbiin baruuf uumama isaa keessatti hojiiwwan isaa xiinxaluun dirqama akka ta`e waan hubachiisutu jira.

كَذَٰلِكَ نَقُصُّ عَلَيۡكَ مِنۡ أَنۢبَآءِ مَا قَدۡ سَبَقَۚ وَقَدۡ ءَاتَيۡنَٰكَ مِن لَّدُنَّا
ذِكۡرٗا ٩٩ مَّنۡ أَعۡرَضَ عَنۡهُ فَإِنَّهُۥ يَحۡمِلُ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ وِزۡرًا
١٠٠ خَٰلِدِينَ فِيهِۖ وَسَآءَ لَهُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ حِمۡلٗا ١٠١ يَوۡمَ يُنفَخُ
فِي ٱلصُّورِۚ وَنَحۡشُرُ ٱلۡمُجۡرِمِينَ يَوۡمَئِذٖ زُرۡقٗا ١٠٢ يَتَخَٰفَتُونَ
بَيۡنَهُمۡ إِن لَّبِثۡتُمۡ إِلَّا عَشۡرٗا ١٠٣ نَّحۡنُ أَعۡلَمُ بِمَا يَقُولُونَ إِذۡ يَقُولُ
أَمۡثَلُهُمۡ طَرِيقَةً إِن لَّبِثۡتُمۡ إِلَّا يَوۡمٗا ١٠٤ وَيَسۡـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلۡجِبَالِ
فَقُلۡ يَنسِفُهَا رَبِّي نَسۡفٗا ١٠٥ فَيَذَرُهَا قَاعٗا صَفۡصَفٗا ١٠٦
لَّا تَرَىٰ فِيهَا عِوَجٗا وَلَآ أَمۡتٗا ١٠٧ يَوۡمَئِذٖ يَتَّبِعُونَ ٱلدَّاعِيَ
لَا عِوَجَ لَهُۥۖ وَخَشَعَتِ ٱلۡأَصۡوَاتُ لِلرَّحۡمَٰنِ فَلَا تَسۡمَعُ إِلَّا هَمۡسٗا
١٠٨ يَوۡمَئِذٖ لَّا تَنفَعُ ٱلشَّفَٰعَةُ إِلَّا مَنۡ أَذِنَ لَهُ ٱلرَّحۡمَٰنُ وَرَضِيَ لَهُۥ
قَوۡلٗا ١٠٩ يَعۡلَمُ مَا بَيۡنَ أَيۡدِيهِمۡ وَمَا خَلۡفَهُمۡ وَلَا يُحِيطُونَ بِهِۦ
عِلۡمٗا ١١٠ ۞ وَعَنَتِ ٱلۡوُجُوهُ لِلۡحَيِّ ٱلۡقَيُّومِۖ وَقَدۡ خَابَ مَنۡ حَمَلَ ثلاثة أرباع الحزب ٣٢
ظُلۡمٗا ١١١ وَمَن يَعۡمَلۡ مِنَ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَهُوَ مُؤۡمِنٞ فَلَا يَخَافُ
ظُلۡمٗا وَلَا هَضۡمٗا ١١٢ وَكَذَٰلِكَ أَنزَلۡنَٰهُ قُرۡءَانًا عَرَبِيّٗا وَصَرَّفۡنَا
فِيهِ مِنَ ٱلۡوَعِيدِ لَعَلَّهُمۡ يَتَّقُونَ أَوۡ يُحۡدِثُ لَهُمۡ ذِكۡرٗا ١١٣



(99) Yaa Ergamichaa! akkuma oduu Muusaafi kan
Fir`awn akkasumas oduu ummata isaanii siif himne,
oduu nabiyyoota si dura darbanii si jajjabeessuu
jecha siif himna. Dhugumaan Nu biraa Qur`aana
namni gorfamu ittiin gorfamu siif kennineerra.
(100) Namni Qur`aana sirratti buufame kana itti
amanuu didee waan isa keessa jiruunis hojjachuu
didee irraa garagale, guyyaa Qiyaamaa badii gud-
daa haala baateen dhufa. Adabbii laalessaa ta`es
haqa godhata.
(101) Adabbii kana keessa yoomuu jiraatu. Guyyaa
Qiyaamaa ba`aan isaan baadhatanis fokkate.
(102) Guyyaa maleykaan kaafamiinsaaf afuuffii lam-
maffaa xurumbaa (gaafa) keessatti afuufu, guyyaa
sana kaafiroota cinqii guyyaa aakhiraa isaan muu-
date irraa kan ka`e haala ijji isaaniifi biifti isaanii
cuquliisa ta`een isaan kaafna.
(103) Qabrii keessa halkan kudhan malee hin turre
jechuun gadi qabanii waliin dubbatu.
(104) Waan isaan gadi qabanii waliin dubbatanu sana
Nuti eenyunuu caalaa ni beekna. Isa irraa womaa
Nu hin dhokatu. Isaan keessaa kan sammuun isaa
guutuu ta`e: qabrii keessa guyyaa tokko malee sa-
naa ol hin turre yemmuu inni jedhu (ni beekna).
(105) Yaa Ergamichaa! guyyaa Qiyaamaa waan tul-
luuwwan ta`anu si gaafatu. Rabbiin kiyya hundee
ishii irraa ishee buqqisee ishee facaasa. Achiin qut-
too taati isaaniin Jedhi.
(106) Ardii ishee baataa turte immoo lafa walqixxaa-
haa kan ijaarsiifi biqilaan tokko irra hin jirre godhee
ishee dhiisa.
(107) Yaa namni ishee ilaaltuu! Bareechee wal qixx-
aahuu ishee irraa kan ka`e dabiinsa, ol fuudhamafi
boolla tokko keessatti hin argitu.
(108) Guyyaa sana namni hundinuu sagalee (malaayikichaa) gara lafa walgahiitti waamuu hordofa. Isa hordofuu irraa gara
itti dabanu hin qabanu. Sagaleen hundinuu Al-Rahmaaniin sodaachuu irraa kan ka`e ni callisti. Guyyaa sana sagalee gadi
jedhaa ta`e malee hin dhageessu.
(109) Guyyaa guddoo sana shafa`aan eenyu irraayyuu utuma dhuftee waa tokko hin fayyaddu; nama Rabbiin akka araarsu
isaaf eeyyame malee. Jecha isaas isaaf jaallate malee. (110) Rabbiin dubbii Qiyaamaa irraa waan namoonni itti deemanu
ni beeka. Addunyaa irraayis waan isaan dabarsan ni beeka. gabroonni hundinuu sifata Rabbiifi zaatii isaa irraa wanti
isaan beekanu hin jiraatu. (111) Fuulawwan gabroota (Rabbii) isa fayyaa hin dune, kan dhimma gabroota isaa akka fedhe
gochuudhaan dhaabbate sanaaf gadi of qabde. Namni badii baate lubbuu isaa badiisa irra fiduudhaan of balleesseera. (112)
Namni haala Rabbiifi Ergamaa isaatti amaneen hojiiwwan gaggaarii hojjate, mindaa guutuu ta`e argachuuf deema. Mi-
idhaadhaan badii malee na adabu jechuus hin sodaatu. Mindaa hojii gaarii isaa irraayis hanqifamuu hin sodaatu.
(113) Akkuma seenaa warra darbee irraa sitti buufnee, Qur`aana kanas afaan Arabaa ifaa ta`een buufne. Isa keessattis akka
isaan Rabbiin sodaatanuuf yookiin akka Qur`aanni gorfamuufi xiinxaluu isaan keessatti akka uumuu jecha gosa wareegaa
irraa sodaachisaafi akeekkachiisa ifa goone.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Qur`aanni guddaan kun hundumtuu isaatuu ummataafis, nama dhuunfaatiifis gorsa. Ilma namaatiif kabajaadha. Akkasumas waan inni ittiin boonuudha.
- Jaarsummiin nama Rabbiin isaaf eeyyamee jecha isaa jaallateef malee akka hin fayyadne
- Qur`aanni seera hunda caalaa bareedaa ta`e kan sammuuniifi uumamni namaa bareedinaafi guutuu ta`uu isaatiif ragaa baatu kan of keessatti qabateedha.
- Naamuusni Qur`aana waliin ittiin jiraatanu: isa fudhachuu, ajaja isa keessa jiruun ajajamuu, isa ulfeeffachuu, ifa isa keessa jiruun karaa sirrii ta`etti ittiin qajeeluu akkasumas barachuufi barsiisuudhaan itti garagaluudha.
- Kaafiroonni Sababa yeroo dheeraa ta`e qoosaafi giroo dhabuudhaan akkasumas waan isaan fayyadu irraa garagalanii waan isaan miidhutti deebi`uun waan balleessaniif guyyaa Qiyaamaa akka gaabbanu

فَتَعَٰلَى ٱللَّهُ ٱلۡمَلِكُ ٱلۡحَقُّۗ وَلَا تَعۡجَلۡ بِٱلۡقُرۡءَانِ مِن قَبۡلِ أَن
يُقۡضَىٰٓ إِلَيۡكَ وَحۡيُهُۥۖ وَقُل رَّبِّ زِدۡنِي عِلۡمٗا ١١٤ وَلَقَدۡ عَهِدۡنَآ
إِلَىٰٓ ءَادَمَ مِن قَبۡلُ فَنَسِيَ وَلَمۡ نَجِدۡ لَهُۥ عَزۡمٗا ١١٥ وَإِذۡ قُلۡنَا
لِلۡمَلَٰٓئِكَةِ ٱسۡجُدُواْ لِأٓدَمَ فَسَجَدُوٓاْ إِلَّآ إِبۡلِيسَ أَبَىٰ ١١٦
فَقُلۡنَا يَٰٓـَٔادَمُ إِنَّ هَٰذَا عَدُوّٞ لَّكَ وَلِزَوۡجِكَ فَلَا يُخۡرِجَنَّكُمَا
مِنَ ٱلۡجَنَّةِ فَتَشۡقَىٰٓ ١١٧ إِنَّ لَكَ أَلَّا تَجُوعَ فِيهَا وَلَا تَعۡرَىٰ
١١٨ وَأَنَّكَ لَا تَظۡمَؤُاْ فِيهَا وَلَا تَضۡحَىٰ ١١٩ فَوَسۡوَسَ إِلَيۡهِ
ٱلشَّيۡطَٰنُ قَالَ يَٰٓـَٔادَمُ هَلۡ أَدُلُّكَ عَلَىٰ شَجَرَةِ ٱلۡخُلۡدِ وَمُلۡكٖ
لَّا يَبۡلَىٰ ١٢٠ فَأَكَلَا مِنۡهَا فَبَدَتۡ لَهُمَا سَوۡءَٰتُهُمَا وَطَفِقَا
يَخۡصِفَانِ عَلَيۡهِمَا مِن وَرَقِ ٱلۡجَنَّةِۚ وَعَصَىٰٓ ءَادَمُ رَبَّهُۥ فَغَوَىٰ
١٢١ ثُمَّ ٱجۡتَبَٰهُ رَبُّهُۥ فَتَابَ عَلَيۡهِ وَهَدَىٰ ١٢٢ قَالَ ٱهۡبِطَا مِنۡهَا
جَمِيعَۢاۖ بَعۡضُكُمۡ لِبَعۡضٍ عَدُوّٞۖ فَإِمَّا يَأۡتِيَنَّكُم مِّنِّي هُدٗى
فَمَنِ ٱتَّبَعَ هُدَايَ فَلَا يَضِلُّ وَلَا يَشۡقَىٰ ١٢٣ وَمَنۡ أَعۡرَضَ
عَن ذِكۡرِي فَإِنَّ لَهُۥ مَعِيشَةٗ ضَنكٗا وَنَحۡشُرُهُۥ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ
أَعۡمَىٰ ١٢٤ قَالَ رَبِّ لِمَ حَشَرۡتَنِيٓ أَعۡمَىٰ وَقَدۡ كُنتُ بَصِيرٗا ١٢٥



114 Rabbiin qulqullaahe! Ol ta`e! mootiin Inni mootummaan hundi kani isaa ta`e, Inni dhugaa ta`eefi jechi isaas dhugaa ta`e sun waan mushrikoonni ittiin isa dubbatanu irraa ol ta`e. Yaa Ergamichaa! ergaan isaa si bira gahee odoo hin raawwatin Jibriiliin waliin Qur`aana sardamtee hin qara`in. Yaa Gooftaa kiyya! gara waan na barsiifteetti beekumsa naaf dabali jedhi.

Rabbiin seenaa Muusaa waan isheen walitti qabattee kan akka diddaa Fir`awniifi dagannaa Ilmaan Israa`iil erga dubbateen booda, nama dagate ibaadaa Rabbii irratti kaasuuf jecha waa`ee Aadam akkana jechuun dubbate:

115 Dhugumaan Aadamiif duraan mukattii irraa akka nyaachuu hin qabne dhaamsa gooneefii turre. Kana irraayis isa dhorkinee turre. Boodni isaas maal akka ta`e ifsineefii turre. Garuu dhaamsa sana dagatee muka sana irraa nyaate. Ishee irratti hin obsine. Waan Nuti dhaamneef eeguu irratti kutannoo cimaa isa irraa hin agarre.

116 Yaa Ergamichaa! Maleykotaan: sujuuda kabajaa Aadamiif bu`aa yeroo jennu yaadadhu. Hundi isaanii sujuuda godhan Ibliis qoftii odoo hafuu. Of guddisuuf jecha sujuuda bu`uu dide. Inni Maleykota waliin ture malee isaan irraa hin turre.

117 Achiin: yaa Aadam! Ibliis siifis haadha manaa keetiifis diina kanaafuu waan inni itti isin waswaasu irratti isaan buluudhaan siifi haadha manaa kee jannata keessaa akka isin hin baafne. Rakkoofi wantoota jibbamaa adda addaatu si muudata waan ta`eef (isaan) jenne.

118 Rabbiin jannata keessatti si nyaachisuu waadaa siif seeneera. Kanaafuu hin beelaatu. Akkasumas si uffisa hin daartu.

119 Si obaasas. Hin dheebottu. Qabbana keessas si kaa`a; gubaan aduu si hin xuqu.

120 Achiin shayxaanni Aadamiin waswaase. Muka namni ishee nyaate gonkuma hin dune, sii himuu? jedhe. Hinumaa haala fayyaa ta`een yoomuu keessa jiraata; Mootummaa darba hin qabnes ni argata.

121 Achiin Aadamiifi Hawwan mukaa hin nyaatinaa jedhamanii dhorkaman irraa nyaatan. Qaamni isaanii duraan aguugamtee turte achumaan ifa isaaniif bahe. Achiin muka jannataa irraa baala kutanii ittiin qullaa isaanii dhokfachuu jalqaban. Aadam muka hin nyaatin jedhame nyaachuu isaatiin ajaja Gooftaa isaa faallesse. Waan isaaf hin eeyyamamnetti dabarfate.

122 Sana booda Rabbiin isa filatee tawbata isaa qeebalee qajeeluma isaaf kenne.

123 Rabbiin Aadamiif Hawwaadhaan akkana jedhe: isinis Ibliisis jannata keessaa bu`aa. Innis diina keessan. Isinis diina isaati. wanti karaa kiyya isiniif ibsu Ana biraa yoo isinitti dhufe, isin keessaa namni ibsa karaa kiyyaa irraa dabuu dhiisee isa hordofee ittiin hojjate haqa irraa hin jallatu. Aakhiraattis ibidda seenuun hin salphatu. Hinumaa Rabbiin jannata isa seensisa.

124 Namni gorsa kiyya fudhachuu dhiisee irraa garagale, addunyaafi qabrii keessatti jiruu dhiphootu isaaf jira. Guyyaa Qiyaamaas nama ragaafi ija hin qabne isa goonee gara dirree walgahiitti isa oofna.

125 Namtichi gorsa irraa garagale kun: yaa Gooftaa kiyya! addunyaa irratti kanan arguun ture. Har`a maaliif jaamaa gootee na kaafte? jedha.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Yeroo barumsa baratanu naamuusa barataan hordofuu qabu, namni barumsa tokko dhaggeeffatu itti dhimmamee dhaggeeffachuu akka qabuufi hanga barsiisaan haasaa isaa xumurutti obsuu akka qabu
- Aadam irraanfannaan ilmaan isaatis irraanfatan. Dhimma cimaa ta`e irratti gadi hin dhaabbanne. Ilmaan isaatis akkuma kana. Tawbatatti arifannaan Rabbiin isaaf araarame. Namni abbaatti bahe waa hin balleessie.
- Bu`aa tawbatni qabu keessaa Aadam erga tawbateen booda isa duraa caalaa foyya`ee argamuu isaati.
- Jiruun dhiphoo addunyaa irratti, qabrii keessatti akkasumas aakhiraattis kaafirootaafi warra jallatan kan eeggatu akka ta`e

قَالَ كَذَٰلِكَ أَتَتۡكَ ءَايَٰتُنَا فَنَسِيتَهَاۖ وَكَذَٰلِكَ ٱلۡيَوۡمَ تُنسَىٰ ١٢٦
وَكَذَٰلِكَ نَجۡزِي مَنۡ أَسۡرَفَ وَلَمۡ يُؤۡمِنۢ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِۦۚ وَلَعَذَابُ ٱلۡأٓخِرَةِ
أَشَدُّ وَأَبۡقَىٰٓ ١٢٧ أَفَلَمۡ يَهۡدِ لَهُمۡ كَمۡ أَهۡلَكۡنَا قَبۡلَهُم مِّنَ ٱلۡقُرُونِ
يَمۡشُونَ فِي مَسَٰكِنِهِمۡۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّأُوْلِي ٱلنُّهَىٰ ١٢٨
وَلَوۡلَا كَلِمَةٞ سَبَقَتۡ مِن رَّبِّكَ لَكَانَ لِزَامٗا وَأَجَلٞ مُّسَمّٗى ١٢٩
فَٱصۡبِرۡ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَسَبِّحۡ بِحَمۡدِ رَبِّكَ قَبۡلَ طُلُوعِ ٱلشَّمۡسِ
وَقَبۡلَ غُرُوبِهَاۖ وَمِنۡ ءَانَآيِٕ ٱلَّيۡلِ فَسَبِّحۡ وَأَطۡرَافَ ٱلنَّهَارِ لَعَلَّكَ
تَرۡضَىٰ ١٣٠ وَلَا تَمُدَّنَّ عَيۡنَيۡكَ إِلَىٰ مَا مَتَّعۡنَا بِهِۦٓ أَزۡوَٰجٗا مِّنۡهُمۡ زَهۡرَةَ
ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا لِنَفۡتِنَهُمۡ فِيهِۚ وَرِزۡقُ رَبِّكَ خَيۡرٞ وَأَبۡقَىٰ ١٣١ وَأۡمُرۡ أَهۡلَكَ
بِٱلصَّلَوٰةِ وَٱصۡطَبِرۡ عَلَيۡهَاۖ لَا نَسۡـَٔلُكَ رِزۡقٗاۖ نَّحۡنُ نَرۡزُقُكَۗ وَٱلۡعَٰقِبَةُ
لِلتَّقۡوَىٰ ١٣٢ وَقَالُواْ لَوۡلَا يَأۡتِينَا بِـَٔايَةٖ مِّن رَّبِّهِۦٓۚ أَوَلَمۡ تَأۡتِهِم
بَيِّنَةُ مَا فِي ٱلصُّحُفِ ٱلۡأُولَىٰ ١٣٣ وَلَوۡ أَنَّآ أَهۡلَكۡنَٰهُم بِعَذَابٖ
مِّن قَبۡلِهِۦ لَقَالُواْ رَبَّنَا لَوۡلَآ أَرۡسَلۡتَ إِلَيۡنَا رَسُولٗا فَنَتَّبِعَ
ءَايَٰتِكَ مِن قَبۡلِ أَن نَّذِلَّ وَنَخۡزَىٰ ١٣٤ قُلۡ كُلّٞ مُّتَرَبِّصٞ فَتَرَبَّصُواْۖ
فَسَتَعۡلَمُونَ مَنۡ أَصۡحَٰبُ ٱلصِّرَٰطِ ٱلسَّوِيِّ وَمَنِ ٱهۡتَدَىٰ ١٣٥



(126) Rabbiin haala isaaf deebii deebisuun akkana jedhe: addunyaa irratti fakkii kanaa hojjataa turte. Dhugumaan keeyyattoonni keenya sitti dhufnaan irraa garagaltee ishee dhiifte. Akkuma kana har`a adabbii keessatti dhiifamta.

(127) Nama fedhii lubbuu hordofuu keessatti daangaa darbee ragaa ifa galaa ta`e qeebaluu didee iimaana irraa garagale fakkii mindaa kanaa isaaf galchina. Adabbiin Rabbiin aakhiraatti qopheesse immoo jiruu dhiphoo addunyaafi qabrii keessatti isa qunnamu caalaa kan akkan cimuufi akkan turuudha.

(128) Baayyinni ummattoota Nuti isaaniin duratti balleessinee mushrikootaaf ifa hin gallee? Bakka taa`umsa ummattoota balleeffamte kanaa keessa ni deemu. Mallattoo waan isaan xuqee ni argu. Badiifi dhumiitii irraa wanti ummattoota baayyee kana xuqe warra sammuu qabanuuf gorsa.

(129) Yaa Ergamichaa! Gooftaa kee biraa jechi: Rabbiin ragaa malee namtokko hin adabu jechuun odoo darbuu baate (silaa isaan adaba ture). Beellamni murtaahaa ta`e isa bira kan isaaniif hin jirre odoo ta`ee silaa waan isaan adabbii haqa godhatanuuf balaa ariifatee isaanitti fida ture.

(130) Yaa Ergamichaa! soba warri si sobsiisanu dubbatanu irratti obsi. Aduun odoo hin bahinin duratti salaata subhii irratti, seenuu isheetiin durattis salaata asrii irratti, akkasumas sa`aatii halkanii irraayis salaata maghriibaafi ishaa irratti Rabbiin isa faarsuu wajjin isa qulqulleessi. Guyyaa irraa qacceen duraa yeroo raawwatu yeroo aduun dabu salaata zuhrii irratti, guyyaa irraa qacceen lammaffaa yeroo raawwatu salaata maghriibaa irratti mindaa jaallattu Rabbiin biraa akka argattuu jecha (isa) qulqulleessi.

(131) Isaan mokkoruuf jecha faaya addunyaa irraa waan Nuti warra sobsiisan kanaaf garii isaaniitiif kennine hin ilaalin. Kan irraa wanti Nuti isaaniif kennine waan darbuudha. Akka ati jaallattuuf jecha mindaan Rabbiin siif wareege sun cita waan hin qabneef, qananii addunyaa badduu taate irraa waan ittiin isaan qanansiise ni caala.

(132) Yaa Ergamichaa! maatii kee akka salaata selaatanu ajaji; ofiifis irratti dawwami. Ofis nama biraatis akka nyaachiftu sirra hin feenu. Si nyaachisuun Nurra jira. Boodni faarfamtuu taate addunyaafi aakhiraatti warra waan Rabbiin ajaje ajajamanii waan Inni dhorke irraa dhorkamuun isa sodaataniifi.

(133) Kaafiroonni warri Nabiyyii sobsiisan: maaliif Muhammad (saw) ragaa ergamaa ta`uu isaa mirkaneessitu Gooftaa isaa biraa nutti fiduu dhiise? jedhan. Sila warreen sobsiisanu kanatti Qur`aanni kitaabolee samii irraa bu`an dhugumeessu isaanitti hin dhufnee?

(134) Warreen Nabiyyicha sobsiisan kana irratti ergamaa odoo hin erginiifi kitaaba odoo hin buusiniin duratti odoo Nuti Sababa kufriifi diddaa isaaniitiin balaa isaanitti buusuudhaan isaan fixneerra ta`ee, silaa guyyaa Qiyaamaa kufrii isaaniitiif haala sababa himatanuun: yaa Gooftaa keenya! Sababa adabbii keetiitiin xinneenyi odoo nu hin muudatin akka nuti itti amannee keeyyattoota (kee) irraa waan innii ittiin dhufe hordofnee jennu maaliif ergamaa nutti erguu dhiifte jedhu ture.

(135) Yaa Ergamichaa! warreen sobsiisan kanaan: hundumtu keenya waan Rabbiin godhuuf deemu kan eegnuudha waan ta`eef isinis eegaa. Nu ta`ee isin ta`ee namni karaa sirrii ta`erra jiru eenyu akka ta`e siichi baruuf deemtu. Kun waan hafiinsa hin qabne jedhiin.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Wantoota rakkoo warri amanuu dide nama irraan gahu irratti akka obsanu waan nama godhuu keessaa tokko, yeroowwan caaltuu ta`an Rabbiin faarsuufi isa qulqulleessutti dabarsuudha.
- Garbichi tokko fedhii addunyaa kajeeluufi isheetti garagaluu yemmuu of irraa arge, qananii addunyaa badduu taateefi kan aakhiraa haftuu taate sana wal bira qabee madaaluu qaba.
- Garbichi tokko sirriitti salaata salaatuu qaba, yeroo dhimmi tokko isa yaachise salaatuu qaba; maatii isaatis itti ajajuu qaba. ergamootatti hidhachuu jecha irratti obsuu qaba.
- Boodni gaariin faarfamtuu taate jannata yemmuu taatu, isheenis kan warra Rabbiin sodaatanuuti.